ئۇيغۇر خەلق كلاسسىك مۇزىكىسى

**維吾尔族民間古典音乐**

# ئون ئىككى مۇقام

# 十二木卡姆


شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاۋتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى
ئون ئىككى مۇقامنى رەتلەش خىزمەت گۇرۇپپىسى تەرىپىدىن
نوتىغا ئېلىپ رەتلەنگەن

新疆維吾尔自治区文化厅

十二木卡姆整理工作組

記譜整理


نوتىسىنىڭ بىرىنچى قىسمى

乐譜上冊


مۇزىكا نەشرىياتى مىللەتلەر نەشرىياتى

音乐出版社 民族出版社

ئۇيغۇر خەلق كلاسسىك مۇزىكىسى
ئون ئىككى مۇقام
نوتىسىنىڭ بىرىنچى قىسمى

維吾尔族民間古典音乐

# 十 二 木 卡 姆

乐譜上册(1-6 木卡姆)

新疆維吾尔自治区文化厅十二木卡姆整理工作組記譜整理

音乐出版社 民族出版社联合出版
新华书店北京发行所发行
全国新华书店經售

*

787×1092毫米 16 开 28 1/4 印张 327 面乐譜
30,000 文字 3 頁插图
1960 年 2 月 北 京 第 1 版
1960 年 2 月北京第 1 次印刷
統一书号: 8026·1231
印数: 00,001-2,200 册 定价 8.70 元

# كىرىش

ئۇيغۇر خەلقىنىڭ داڭلىق كلاسسىك مۇزىكىسى «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ توپلىنىشى، رەتلىنىشى ۋە تارىختا بىرىنچى قېتىم تولۇقى بىلەن نەشر قىلىنىشى ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتى ۋە سەنئىتىنى رىۋاجلاندۇرۇش ساھەسىدە چوڭ بىر ۋەقە. بۇ، پارتىيە مىللىي سىياسىتىنىڭ مەدەنىيەت ساھەسىدىكى يەنە بىر شانلىق ئۇتۇغى.

«ئون ئىككى مۇقام» ئاتا-بوۋىلىرىمىزنىڭ، ئۇيغۇر ئەمگەكچىلىرىنىڭ ئەسىرلەر بويى جاپالىق، ئەمما كۆرەشچان تۇرمۇشلىرىنىڭ تەجرىبىلىرىگە ئاساسەن ئىجات قىلغان زور بايلىقى. ئۇ شۇنىڭ ئۈچۈن بايلىقدۇركى، ئۇ، كەڭ ۋە چوڭقۇر مەزمۇنلۇق، ئۇيغۇر مىللىي سەنئەت شەكىللىرىنىڭ ھەممىسىنى دىگىدەك ئۆز ئىچىگە ئالغان 12 كومپلېكت، بىر پۈتۈن مۇزىكا بولۇپ ھېساپلىنىدۇ. «ئون ئىككى مۇقام» ئەمگەكچى خەلقنىڭ ئۆز ۋاختىدىكى جاپالىق تۇرمۇشلىرىدىن زارلايدۇ، زۇلۇملۇق زامانغا، زالىم ئەزگۈچىلەرگە لەنەت ئوقۇيدۇ. ئۇ، خەلقنىڭ يالقۇنلۇق كۆرەشلىرىنى، ئۇلۇغ ئارزۇلىرىنى ھەم مەردانە، ئوپتىمىستىك، شوخ ھاياتىنى كۈيلەيدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈن «ئون ئىككى مۇقام» نى ئۇيغۇر ئەمگەكچىلىرىنىڭ ئۆتمۈشتىكى تۇرمۇش تەجرىبىلىرىنىڭ قىممەتلىك بەدىئىي ژىغىندىسى دەپ ھېساپلاش كېرەك.

«ئون ئىككى مۇقام» نەشر قىلىندى. بۇ، كىشىنى خۇش قىلىدىغان ئوبدان بىر ئىش. ئەمما، «ئون ئىككى مۇقام» ئۈستىدە ئېلىپ بارىدىغان رەتلەش ۋە تەتقىق قىلىش ئىشىمىزنى بۇنىڭ بىلەن تۈگىدى دىگىلى بولمايدۇ، بەلكى ئۇ ئىشنىڭ باشلىنىشىدىنلا ئىبارەت. بىز «ئون ئىككى مۇقام» نى تېخىمۇ تولۇقلىشىمىز، رەتلىشىمىز، ئۇنىڭ باي مەزمۇنىنى ۋە شەكلىنى چوڭقۇر ئۆگىنىشىمىز ۋە داۋاملىق رىۋاجلاندۇرۇشىمىز لازىم.

بىز زامانىۋىي يېڭى ئەدەبىيات-سەنئەتنى رىۋاجلاندۇرۇپ، ھەر مىللەت خەلقىنىڭ يېڭى سوتسىالىستىك تۇرمۇشىنى ۋە سوتسىالىستىك مۇناسىۋەتلىرىنى تولۇق ئىپادىلەپ بېرىشىمىز لازىم. بۇ بىزنىڭ ئەدەبىيات-سەنئەت ساھەسىدىكى قەتئىي يۆنۈلۈشىمىز. ھەر مىللەت ئەمگەكچى خەلقلىرىنىڭ ئۇلۇغ جۇڭگو كوممۇنىستىك پارتىيىسىنىڭ رەھبەرلىكىدە غەلىبە بىلەن ئالغا بېسىۋاتقان ۋە ياشناۋاتقان يېڭى سوتسىالىستىك تۇرمۇشىنىڭ ئەمەلىيىتى ئەدەبىيات-سەنئەت تەرەققىياتىنىڭ ئەڭ باي

مەنبەسى. ھەر مىللەت خەلقىنىڭ زامانىۋى ئەدەبىيات ـ سەنئىتىنى رىۋاجلاندۇرۇشتا سوتسىيالىستىك ۋە كوممۇنىستىك مەزمۇن بولۇشى بىلەن، بۇ مەزمۇنغا مۇۋاپىق مىللىي شەكىلمۇ بولۇشى كېرەك. ھەر مىللەت خەلقىنىڭ ئەدەبىيات ـ سەنئەتتە ئىپادىلىنىدىغان ئوبدان مىللىي ئەنئەنىلىرى رىۋاجلاندۇرۇلۇشى لازىم. بۇنىڭ ئۈچۈن ھەر مىللەت خەلقىنىڭ كلاسسىك ئەدەبىيات ـ سەنئىتىنى تېخىمۇ تەرەققى ئەتتۈرۈش ۋە ئۇنىڭغا توغرى ۋارىسلىق قىلىش ئالاھىدە ئەھمىيەتكە ئىگە. «ئون ئىككى مۇقام» بولسا، ئۇيغۇر مىللىي مۇزىكىسىنىڭ ئەنئەنىلىرىدە ناھايىتى زور بايلىق بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. شۇڭا ئۇيغۇرلارنىڭ زامانىۋى مۇزىكىسىنى تەرەققى ئەتتۈرۈشتە «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ بەدىئىي مۇۋەپپەقىيەتلىرىنى چوڭقۇر ئوگۇنۇش ۋە ئۇنىڭغا توغرى ۋارىسلىق قىلىش چوڭ ئەھمىيەتلىك.

«ئون ئىككى مۇقام» نىڭ نەشر قىلىنىشى مۇناسىۋىتى بىلەن ئەدەبىيات ـ سەنئەتچىلەرنى قىزغىن تەبرىكلەيمەن ۋە ئەدەبىيات ـ سەنئەتچىلەرنىڭ كلاسسىك ئەدەبىيات ـ سەنئەت مىراسلىرىنى رەتلەش ۋە ئوگۇنۇش ئىشلىرىغا تېخىمۇ چوڭ ئۇتۇق تىلەيمەن.

سەيپىدىن ئەزىزى.

1959 ـ ژىل 7 ـ ئاينىڭ 21 ـ كۈنى.

# 序

优秀的維吾尔族古典音乐«十二木卡姆»的挖掘整理以及有史以来第一次完整的出版，是发展維吾尔族古典文学艺术事业上的一件大事，这是党的民族政策在文化战綫上又一显著的成就。

«十二木卡姆»是我們的祖先——維吾尔族劳动人民根据自己世世代代艰苦生活的斗爭經驗創造出来的巨大財富。其所以是財富，是因为它內容深广，几乎概括了維吾尔族所有的民族艺术形式，是一部完整的十二套音乐。«十二木卡姆»沉痛地訴出了劳动人民当时的辛酸的生活，憤懣地咀咒了黑暗的时代和残暴的压迫者，热情地歌頌了人民熾烈的斗爭和宏伟的理想以及勇敢、乐观的生活。因此，我們应当把«十二木卡姆»看作維吾尔族劳动人民概括过去生活經驗的艺术珍品。

«十二木卡姆»問世了，这是值得庆賀的一件好事。但这幷不是說我們在«十二木卡姆»方面的整理研究工作可以結束了，应該看作这仅仅是一个开始。我們还必須进一步整理充实«十二木卡姆»，幷且深入学习和不断发展它的內容和形式。

我們要継續努力发展现代的新的文学艺术，充分反映各族人民的社会主义新生活和人与人之間的社会主义的新关系，这是我們在文艺工作上的堅定不移的方針。各族劳动人民在伟大的中国共产党的領导下，胜利地发展着的社会主义新的生活实践，就是我們发展文学艺术的最丰富的源泉。发展各族人民现代的文学艺术要有社会主义和共产主义內容，同时也要有与此內容相适应的民族形式。各族人民表现在文学艺术上的优良的民族传統必須发扬，为此，深入发掘和正确地继承各族人民的古典文学艺术就具有重大的意义。«十二木卡姆»是維吾尔族民族音乐传統中的巨大財富，所以深入学习和正确地继承«十二木卡姆»的艺术成就，对发展維吾尔族的现代音乐也就具有重大意义。

値此«十二木卡姆»出版之际，特向文艺工作者表示热烈祝賀，幷希望文艺工作者在整理研究古典文学艺术遺产方面取得更大的成就。

赛福鼎　1959年7月21日

# «ئون ئىككى مۇقام» نى قىسقىچە تونۇشتۇرۇش

تيانشان تاغلىرىنىڭ شىمالى ۋە جەنۇبىدىكى كەڭ رايونلاردا نەگىلا بارسىڭىز «ئون ئىككى مۇقام» غەزەللىرىنىڭ جاراڭلىغان ئاھىڭىنى ئاڭلايسىز. بايرام، ھېيت ۋە باشقا تەنتەنە كۈنلىرى، ئادەمگە لىق توشقان بازارلاردا قوللىرىغا ساتار، تەمبۇر، دۇتار ۋە داپ تۇتقان ھەۋەسكارلارنىڭ «مۇقام» دىن ئېلىپ چالغان نەغمىلىرىگە قوشۇلۇپ جەۋلان قىلىپ ئۇسۇلغا چۈشۈۋاتقان خەلق دولقۇنىنى كورۇسىز. دىخانلار- نىڭ ئومنى ژىغىپ بولغاندىن كېيىن ئوينىغان ئويۇنلىرى ياكى توي-مەشرەپلىرى «مۇقام» سىز قىزىمايدۇ.

«ئون ئىككى مۇقام» خەلق تۇرمۇشى بىلەن مەھكەم باغلىنىپ، ئۇيغۇر خەلق مۇزى- كىسىدا ئالاھىدە مۇھىم ئورۇن ئېلىپ كەلدى، شۇڭلاشقا كوپچىلىك ئۇنى ياخشى كورۇدۇ ۋە ئىززەتلەپ «ئۇيغۇر خەلق مۇزىكىسىنىڭ ئانىسى» دەپ ئاتايدۇ.

«ئون ئىككى مۇقام» ئۇيغۇر ئەمگەكچى خەلقىنىڭ ئۇزۇن زامانلاردىن بېرى ئوزى- نىڭ مۇشەققەتلىك ۋە كۈرەشچان ھاياتىدا مۇزىكا ساھەسىدىكى پاراسەتلىرىنى ئىشلىتىپ ئىجات قىلغان ئۇلۇغ مۇزىكا بايلىقىدۇر. ئۇ، جانلىق مۇزىكا ئوبرازى ۋە مۇزىكا سوزلىرى بىلەن ئەمگەكچى خەلقلەرنىڭ تارىختىكى قاراڭغۇ فېودال ھوكۈمران كۈچلەرگە قارشى نەپرەت-غەزەپلىرىنى ۋە نۇرلۇق بەخت-سائادەت ئىزدەش يولىدىكى قىزغىن ئارزۇلىرىنى روشەن ئەكس ئەتتۇردى. ئۇ، خەلق ئىچىدىكى ئەنئەنىلىك مىللىي مۇزىكا سەنئىتى شەكلى ئاساسىدا ۋۇجۇتقا كەلگەنلىكتىن، روشەن، جاراڭلىق خەلق ئاھاڭىغا ۋە قويۇق مىللىي ئۇسلۇپقا ئىگە بولدى.

«ئون ئىككى مۇقام» مۇزىكىسى شەكلەن خىلمۇ-خىل بولۇش بىلەن بىللە، نەغمە ئاھاڭىمۇ ئىنتايىن باي. ئۇ، بىر تەرەپتىن، قېدىمقى كلاسسىك تەسۋىرىي غەزەللەرنى ئوز ئىچىگە ئالسا، يەنە بىر تەرەپتىن، خەلق ئارىسىدىكى قىزىق ئۇسۇل نەغمىلىرى ۋە شېئىرىيەت بەدىئىيلىكى ئىنتايىن ياخشى بولغان ۋەقەلىك غەزەللەرنىمۇ ئوز ئىچىگە ئالىدۇ. بۇ غەزەل ۋە نەغمىلەر تەمكىنلىك — ئاستىلىق — ئېچىلىش — قىزىق ھايا- جانلىق — شوخلۇق كەيپىياتلىرىنى بىلدۇرۇدىغان تەرەققىيات تەرتىۋى بويىچە جانلىق ھالدا ئۇيۇشتۇرۇلۇپ، سىستېمىلىق، تۈزۈلۈشى ئاجايىپ پۇختا، بىر پۈتۈن چوڭ نەغمە

بولۇپ شەكىللەنگەن. پۈتۈن مۇقام ئون ئىككىگە بولۇنۇدۇ. ھەرقايسى مۇقام بىر-بىرىگە ئوخشاش بولمىغان ئۆزىگە خاس ئالاھىدە ئاھاڭغا ئىگە. ئۇنىڭ ھەر بىرسى چوڭ نەغمە، داستان ۋە مەشرەپ بولۇپ 3 قىسىمغا بولۇنۇدۇ. پۈتۈن ئون ئىككى مۇقام 170 دىن ئارتۇق ئاھاڭنى ۋە 72 خىل نەغمىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. ئەگەر باشتىن ئاياغىچە بىر قېتىم ئورۇنداپ ئوتۇدىغان بولسا، 20 سائەتتىن ئارتۇغراق ۋاخىت كېتىدۇ.

بۇ چوڭ مۇقام ئۆزىنىڭ ئىدىيىۋىي مەزمۇنى جەھەتتىن بولسۇن ياكى مۇكەممەل قۇرۇلۇش شەكلىدىن بولسۇن، ئۇيغۇر ئەمگەكچى خەلقلىرىنىڭ مۇزىكا ساھەسىدىكى تالانتىنى ۋە ئىجادىيەت ئىقتىدارىنى كورسۇتۇپ بېرىدۇ، شۇنداقلا ئۇ، ۋەتىنىمىزنىڭ قىممەتلىك مىللىي مۇزىكا مىراسلىرىنىڭ بىرسىدۇر.

## «ئون ئىككى مۇقام» نىڭ تارقىلىش ئەھۋالى

باشلانغۇچ قەدەمدە تەتقىق قىلىنغان ماتېرىياللار، شۇنىڭدەك مۇزىكىنىڭ تۈزۈلۈش خۇسۇسىيەتلىرى «ئون ئىككى مۇقام» نىڭ ئۈزلۈكسىز ئىجات قىلىنىش ۋە خەلق ئىچىدىكى ئەڭ ياخشى ئاھاڭلارنى، جۈملىدىن خەلق ئىچىدىكى شوخ ئۇسۇل ناخشىلىرىنى قوبۇل قىلىش، ئارقىلىق ئەسىرلەر داۋامىدا تولۇقلانغان ۋە بېيىغانلىغىنى ئوچۇق كورسۇتۇدۇ. خوتەن ۋىلايىتىدە خەلق ئىچىدە كەڭ تارقالغان «خوتەن سەنىمى» دەپ ئاتالغان سەنەم بىلەن «چەبىيات سەنىمى» نى سېلىشتۇرۇپ كورسەك، «مۇقام» نىڭ خەلق ئىچىدىكى مۇزىكا بىلەن قانچىلىك يېقىن ئىكەنلىگىنى كورۈش مۇمكىن.

خوتەن سەنىمى (خوتەن 4-رايون دىخان سايىم ئاخۇن ئورۇندىغان)



چەبىياتنىڭ سەنىمى





ئۇن ئىككى مۇقام خەلق ئارىسىدىكى ئاھاڭلارنى قوبۇل قىلىپلا قالماستىن، بەلكى داۋاملىق تۈردە باشقا مىللەتلەرنىڭ ياخشى مۇزىكىلىرىنىمۇ قوبۇل قىلىپ ئۆزىنى بېيىتقان.

«راك مۇقامىنىڭ تەزە مەرغۇلى ۋە تەكتى» ھەم «چەببيات تەزىسى»دىكى بەزى ئاھاڭلاردا خەنسۇ مۇزىكىسىنىڭ ئۇسلۇپ ۋە خۇسۇسىيەتلىرى ناھايىتى قويۇق كۆرۈنۈدۇ. ئەنە شۇ ئاھاڭلاردىن خەنسۇ مۇزىكىسى بىلەن ئۇيغۇر مۇزىكىسىنىڭ بىر-بىرىگە نەقەدەر چوڭقۇر تەسىر كۆرسەتكەنلىكىنى روشەن كۆرگىلى بولۇدۇ. ئۇ خەنسۇ خەلقى بىلەن ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەزەلدىنلا مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇش ۋە رىۋاجلاندۇرۇش ئىشىدا يېقىن مۇناسىۋەتتە بولغانلىقىنىمۇ ئىسپاتلاپ بېرىدۇ.

مۇقامدىكى چوڭ نەغمە بىلەن داستان ۋە مەشرەپلەر يېقىنقى يۈز ژىل ئىچىدىلا بىر يەرگە توپلانغان، ئۇنىڭدىن بۇرۇن چوڭ نەغمىلەر ۋاڭ، گۇڭ، بەگلەر ۋەكىللىك قىلغان ھۆكۈمران دائىرىلەرگىلا مەخسۇس ئىدى. داستان خەلق ئاممىسى ياخشى كۆرگەن بېيىتلەردىن بولۇپ، مەشرەپ بولسا ئاشىقلارنىڭ ئېيتىدىغان غەزەللىرى ئىدى. بۇنىدىن 80 نەچچە ژىل بۇرۇن قەشقەرلىق داڭلىق سەنئەتكار ھېلىم سېلىم خەلق ئىچىگە پارچە ھالدا تارقالغان داستان ۋە مەشرەپلەرنى ژىغىپ رەتلەپ چىقىپ، «ئۇن ئىككى مۇقام»غا قوشقاندىن كېيىن مۇقام بۈگۈنكى شەكلىگە كەلدى.

بەزى پېشقەدەم سەنئەتكارلارنىڭ دېيىشىچە تەخمىنەن يۈز ژىل ئىلگىرى سېيىتۋالدى دېگەن بىر كىشى «مۇقامنى» يەركەندىن خوتەن كېرىيىگە ئېلىپ بېرىپ، ئۇ يەردە خەلق ئىچىگە تارقالغان غەزەللەر بىلەن بىرلەشتۈرۈپ، يەنە بەزى ئاھاڭلارنى ئىجات قىلىپ قوشۇپ، خوتەن ۋە چىرىيە قاتارلىق يەرلەرگە تارقاتقان. بۇ يەرلەردە ھەر بىر مۇقامنىڭ يالغۇز چوڭ نەغمىسىنىلا ئىبارەت كونا بىر شەكلى تا ھازىرغىچە ساقلانماقتا. ھەر بىر مۇقامنىڭ مەزمۇنى ئۇمۇمەن تۆۋەندىكىلەردىن ئىبارەت:

| نەغمىنىڭ ئىسمى | تاكتى | داپنىڭ رىتمى |
|---|---|---|
| مۇقامنىڭ باشلىنىشى | | |
| تەزە | $\frac{3}{4}$ | |
| تەزىنىڭ مەرغۇلى | $\frac{3}{4}$ | |
| چوڭ نۇسخە | $\frac{4}{4}\frac{5}{4}\frac{4}{4}$ | |
| چوڭ نۇسخىنىڭ مەرغۇلى | $\frac{4}{4}\frac{5}{4}\frac{4}{4}$ | |
| ياكى چوڭ نۇسخە | $\frac{5}{4}$ | |
| سەنەم | $\frac{2}{4}$ | |
| سەنەمنىڭ مەرغۇلى | $\frac{2}{4}$ | |
| سەلىقە | $\frac{5}{8}$ (ئېيتىلىش نېتەجىسى $2\frac{1}{2}$ تاكت) | |
| سەلىقىنىڭ مەرغۇلى | $\frac{5}{8}$ | |
| پەشرۇ | $\frac{2}{4}$ | |
| پەشرۇنىڭ مەرغۇلى | $\frac{2}{4}$ | |
| تەكتى | $\frac{3}{8}$ | |

خوتەندە تارقالغان «مۇقام» مەزمۇن جەھەتتىن قەشقەر ۋە يەركەندىكىدەك باي ئەمەس. ئېيتىلىش ئۇسلۇبىمۇ قەشقەر بىلەن يەركەندىكىدەك سىلىق ۋە يېقىملىق ئەمەس.

تەخمىنەن 1883-ژىلى مۇھەممەت دېگەن كىشى «مۇقام»نى قەشقەردىن ئىلىغا ئېلىپ باردى. مۇقامنىڭ داستانى ئىلىدا بىر قەدەر ئىشلەنگەندىن كېيىن ئاھاڭ تەرەپتىن تېخىمۇ ژىغىنچاق، ئۇسلۇپ تەرەپتىن تېخىمۇ شوخ بولدى. ئەمما چوڭ نەغ-

-مىلەر ئەسلىدىنلا بىر ئاز مۇرەككەپ ۋە ئېغىر بولغانلىقتىن كۆپ جايلىرى بارا-بارا يوقاپ كەتتى.

بۇ جايلاردىكى «مۇقام»لارنىڭ ھەر بىرىنىڭ ئۆز ئالدىغا بىر ئالاھىدىلىكى بولغاندەك، شەكىل ۋە ئاھاڭ تەرەپتىن ئاز تولا پەرقى بولسىمۇ، ئەمما ئاساسىي جەھەتتىن ھەممىسى بىر تۈرگە كىرىدۇ.

تارىم چۆلىنىڭ شىمالىي ۋە جەنۇبىي قىرغاقلىرىغا جايلاشقان مەركىت، مارالبېشى، كورلا ۋە چارقىلىقتا «دولان مۇقامى» («دولان سەنىمى» دەپمۇ ئاتىلىدۇ) دەپ ئاتالغان يەنە بىرخىل «مۇقام» ساقلانماقتا، بۇ مۇقام ئاھاڭ تۈزۈلۈشى ساددىراق بولسىمۇ، ئېيتقاندا مەردانە ۋە جاراڭلىق بولۇپ، قويۇق يايلاق ھاياتىنى ئەسلىتىدۇ. بۇ، مۇقامنىڭ ھازىر ئاران 8-9 بىلا تېپىلدى؛ ئۇنىڭدا ھەر بىر مۇقام بەش خىل نەغمىدىن تەركىپ تاپىدۇ:

| نەغمىنىڭ ئىسمى | تاكتى | داپنىڭ رىتمى |
|---|---|---|
| مۇقامنىڭ باشلىنىشى تارقاق تاكتلىق | | |
| چەكمە | 3/4 | |
| سەنەم | 2/4 | |
| سەلىقە | 2/4 | |
| سەلەرمەن | 2/4 | |

«مۇقام» تيانشاننىڭ جەنۇبىي ۋە شىمالىي رايونلىرىغا تارقىلىش داۋامىدا جايلارنىڭ جۇغراپىيە شارائىتىغا، خەلقنىڭ تۇرمۇشى ۋە روھىي ھالەتلىرىگە قاراپ، ئىجرا قىلىنىش جەھەتتە جايلارنىڭ خاراكتېرىغا مۇۋاپىق ستىل ۋە خۇسۇسىيەت ھاسىل قىلغان بولسىمۇ، ئەمما ئۆزىنىڭ ئاساسىي ئاھىڭى ۋە ئىجرا قىلىنىش ستىلىنى يوقاتمىغان. «ئون ئىككى مۇقام» خەلق ئىچىدە ئېغىزچە تارقىلىپ ژۇرگەن بولغاشقا، شۇنداقلا ئەسىرلەر بويى فېودال كۈچلەرنىڭ ۋەيران قىلىشى ئارقىسىدا «ئون ئىككى مۇقام»نى بىلىدىغان ئادەملەر كۈندىن-كۈنگە ئازىيىشقا باشلىدى. شىنجاڭ ئازات بولۇشىنىڭ ئەرىپىسىدە «ئون ئىككى مۇقام»نى تولۇغراق بىلىدىغان ئىككى-ئۈچلا پېشقەدەم سەنئەتچى قالغان ئىدى.

شىنجاڭ ئازات بولغاندىن كېيىن «ئون ئىككى مۇقام» نى ساقلاپ قېلىش ئۈچۈن پارتىيە ئادەم ۋە ماددىي كۈچلەرنى ئاجرىتىپ ۋە جەنۇبىي، شىمالىي شىن-

جاگدىكى داگلىق خەلق سەنئەتچىلىرىدىن بولغان تۇردى ئاخۇن، روزى تەمبۇر قاتارلىق كىشىلەرنى ئۈرۈمچىگە تەكلىپ قىلىپ، ئون ئىككى مۇقامنى توپلاش، ئاۋازغا ۋە نوتىغا ئېلىش، رەتلەش ئىشلىرىنى ئېلىپ باردى. بۇ قىممەتلىك مۇزىكا مىراسىمىزنى ساقلاپ قېلىشتا پېشقەدەم سەنئەتكارلىرىمىز زور ھەسسە قوشتى. يوقۇلۇپ كېتىشكە ئاز قالغان بۇ مۇزىكا مىراسىمىزنىڭ قۇتقۇزۇپ قېلىنىشى پارتىيىنىڭ مىللىي سەنئەتكە قانچىلىك ئېتىۋار بەرگەنلىكى ۋە ئاتىدارچىلىق قىلغانلىقىنىڭ ئەمەلىي ئىپادىسىدۇر.

بىرنەچچە ژىل مابەينىدا «ئون ئىككى مۇقام» مىسلىسىز يېڭى تەرەققىياتلارغا ئېرىشتى. ھازىر ئۇ بۇرۇنقىدەك ئازسانلىق ئادەملەرگىلا خاس ئەمەس، ھازىر سەھنىدە، رادىئودا «مۇقام» نىڭ داگلىق سەنئەتچىلەر تەرىپىدىن ئورۇنلىنىدىغان گوزەل ئاھاڭلىرىنى ئاڭلاش پۇرسىتىگە ھەممە كىشى تەڭ ئىگە. مۇقام ھەۋەسكارلىرى كۈندىن-كۈنگە كوپەيمەكتە؛ ئۈرۈمچى، قەشقەر، غۇلجا ۋە خوتەندە ھەتتا كىرىيىنىڭ خېلى چېتىگە جايلاشقان يېزىلاردا كوپلىگەن ياش ھەۋەسكارلار پېشقەدەم سەنئەتكارلاردىن بۇ مۇزىكا مىراسلىرىنى ئوگەنمەكتە.

كىشىنى تېخىمۇ خوشال قىلىدىغان بىر ئەھۋال شۇكى، ھازىر خەلق ئىچىدە ۋە سەھنىدە «مۇقام» دىكى نەغمىلەردىن ئوزگەرتىلگەن ئۇمۇمىي ساز، قوشۇلۇپ ئېيتىش، ئۇمۇمىي خور، ئۇسۇل ناخشىلىرىدەك يېڭى ئەسەرلەر ئوتتۇرىغا چىقماقتا، بۇ خىل ئەسەرلەر شىنجاڭ خەلقىنىڭ ئازاتلىقتىن كېيىنكى بەختىيار تۇرمۇشىنى روشەن ئەكس ئەتتۇرۇش بىلەن، شىنجاڭ خەلقىنىڭ ۋەتەنگە، پارتىيىگە ۋە داھىغا بولغان قىزغىن مۇھەببىتىنى ئىپادىلەيدۇ. راكىنىڭ مەشرىپىدىن ئوزگەرتىلگەن «راك ئانسامبىلى» بۇلارنىڭ ئىچىدە خېلى مۇۋەپپەقىيەتلىك بولغانلىرىدىن بىرىدۇر. بۇ شۇنىڭدەك ھازىر پۈتۈن مەملىكەتكە تارىلىپ، ھەرمىللەت خەلقىنىڭ مۇھەببىتىگە ئىگە بولدى.

بۇ يېڭى تەرەققىياتلار پارتىيىنىڭ مىللىي ئەدەبىيات-سەنئەت يونۇلىشىنى ئىجرا[1] قىلىش نەتىجىسىدە خەلق ئىچىدىكى مىللىي مۇزىكا مىراسلىرىغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇلارنى رىۋاجلاندۇرۇش يولىدا قولغا كەلتۈرگەن مۇۋەپپەقىيەتلەردىن ئىبارەت. سوتسىيالىستىك قۇرۇلۇش ئىشلىرىمىز ئۇچقاندەك تەرەققى قىلىۋاتقان بۈگۈنكى كۈندە بۇندىن كېيىن بۇ باي مىللىي مۇزىكا ئەسىرىدىن، بىزنىڭ بۇ ئۇلۇق دەۋرىمىزنىڭ روھىي قىياپىتىنى تېخىمۇ تولۇق ئەكس ئەتتۈرىدىغان، خەلق تەرىپىدىن تېخىمۇ سويۈپ قەدىرلىنىدىغان تېخىمۇ كوپ، تېخىمۇ ئەجايىپ ئەسەرلەر يارىتىلغۇسى.

## ئون ئىككى مۇقامدىكى بېيىتلەرنىڭ مەزمۇنى

«مۇقام» دىكى غەزەللەرنىڭ مەزمۇنى ئادەتتىكى مۇزىكىلىق سەھنە ئەسەر-

لىرىدىكىدەك بىر تۇتاش بولماي، بەلكى بىر مۇنچە بىر-بىرى بىلەن باغلانمىغان پارچە شېئىر ۋە غەزەللەردىن ئىبارەت. شۇنىڭدەك بۇ بېيىت ياكى شېئىرلار ھەر دائىم بىردەك بولمايدۇ. ئوخشاش بىر ئاھاڭدا بىر-بىرىگە تامامەن ئوخشىمايدىغان بېيىتلەرنى قوللۇنۇش مۇمكىن. بۇ غەزەللەرنى ئورۇندىغان سەنئەتكار ئۇچۇن بۇ غەزەللەرنىڭ ئۇزۇن قىسقىلىقى (بوغۇمى) ئۇنىڭ ئېيتىۋاتقان ئاھاڭغا توغرى كەلسىلا بولدى، مەزمۇن جەھەتتىن ئانچە قاتتىق تەلەپ قويۇلمايدۇ.

مۇقامدىكى بېيىتلەرنىڭ بەزىلىرى فۇزۇلى، سۇبۇرى ۋە ئۇيغۇر خەلقىنىڭ يېقىنقى زامان شائىرلىرىدىن موللا بىلال ۋە باشقىلارنىڭ شېئىرلىرىدىن ئېلىنغان، كۆپرەكى ناۋايىنىڭ شېئىرلىرىدىن ئېلىنغان.

تۆۋەندە بىز ناۋايى شېئىرلىرىدىن بىر پارچىنى كەلتۈرىمىز. بۇ شېئىر ئۇنىڭ بەخت سائادەتكە بولغان مۇھەببىتىنى، قاراڭغۇلۇق ۋە جاھالەتكە نەپرەت سەزگۈلىرىنى كۈچلۈك تۇيغۇلار بىلەن ئىپادىلەيدۇ.

ئىشقى سىرىن ھىجر ئەسرى ناتاۋانلاردىن سوراڭ،
ئەيش ئىلەن ئىشرەت تەرىقىن كامرانلاردىن سوراڭ.
بىزگە جۇزمېھرى ۋاپا ئايىنى بولمايدۇ نەسىپ،
بىۋاپالىق رەسمىنى نامېھرىبانلاردىن سوراڭ.
بىزنى دەۋران مىھنىتى ھەم ئاجىز ئەتتى ھەم قېرى،
ھوسنىلە قۇۋۋەتنى رەنان ۋە جۇۋانلاردىن سوراڭ.
پەردىلىق زەۋقىنى سورماڭ شەۋكىتى جاھ ئەھلىدىن،
ئول سەئۇبەت لەززەتىن بى خانىمانلاردىن سوراڭ.
ئەجرى تۇپراغىدا ئىشق ئەھلىگە ئۇلمەك ھوكمى بار،
قەتلى ھوكمى ئەيلىمەكنى قەھرىمانلاردىن سوراڭ.
نىكى نام ئەل ئىشقى ئارا بەد ناملىقلار شىۋەسىن،
ياخشى بىلمەسلەر ئېنى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ.
چۇن ناۋايى ئىشقى سەھراسىدا ياتتى دوسلار،
ئېنى ئول ياقتىن يېتىشكەن كارۋانلاردىن سوراڭ.

— راك مۇقامىنىڭ باشلىنىشىدىن

مۇقامدىكى سەنەم ۋە چوڭ سەلقىگە ئوخشاش نەغمىلەرنىڭ بېيىتلىرىدىن بەزىلىرى خەلق ناخشىلىرىدىن ئېلىنغان. بۇ خىل ناخشىلار ئەلۋەتتە كلاسسىك شېئىرلارغا ئوخشىمايدۇ. بۇنداق ناخشىلارنىڭ مەزمۇنى ساددە ۋە ئوچۇق بولۇپ، خەلق ئاممىسىنىڭ ئىدىيىسۋىي تۇيغۇلىرىنى ئوچۇق قىلىپ كورسىتىپ بېرىدۇ. تۆۋەندىكى ئىككى ناخشا خەلقىنىڭ بەختلىك تۇرمۇشقا بولغان قىزغىن مۇھەببىتىنى ئىپادىلەيدۇ.

ۋەتىنىمنىڭ سازىمەن،
چولدە ئۇچقان غازىمەن،
مۇرادىمغا يەتمىسەم،
ئۇلگىنىمگە رازىمەن.

ئىشىك ئالدى ھەر تاللار،
شاخ شاخىدا ماجانلار،
بەزنى دېگەن يارانلار
ھەر كوچىدا ۋەيرانلار.
— راكىنىڭ چوڭ سەلقىسى

ئىرغاي بىلەن ئېلىپ بولماس ساينىڭ تاشىنى،
دەرت كەلگەندە تۇتۇپ بولماس كوزنىڭ ياشىنى.

قارچىغامنى قۇشلاتمىغان تاغلار قالمىدى،
يارىم بىلەن ئوينىمىغان باغلار قالمىدى.

ئورگۇلگىچە چورگۇلگىچە ژىللار ئورۇلدى،
ژۇرەكتىكى سېرىق سۇ قانغا ئورۇلدى..
— پەنجىگاھنىڭ سەنىمى

داستاندىكى پوئېمىلارنىڭ ھەممىسى دېگىدەك خەلق ئىچىگە كەڭ تارقالغان گوزەل ھىكايىلارنى سيۇژېت قىلىپ ئېلىپ، ئۇلارنى ناھايىتى تەسىرلىك ۋە ئاممىباپ قىلىپ تەسۋىرلەيدۇ. ھازىرقى ۋاختىتا خەلق ئىچىدە ھەر بىر كۇگشىدە دېگىدەك بۇ پوئېمىلارنى ياتقا بىلىدىغان غەزەلچىلەردىن بىر نەچچىسى تېپىلىدۇ. بۇ غەزەلچىلەر بۇنداق پوئېمىلارنى دۇتار، تەمبۇرگە تەڭكەش قىلىغان ھالدا تەسۋىرلەپ بەرگەندە ئاممە ناھايىتى زەۋق بىلەن ئاڭلايدۇ.

مۇقامغا ئوخشاش بىر چوڭ ئەسەردىكى داستانلار خېلى تولۇق بولۇشى كېرەك ئىدى؛ ئەپسۇسكى مۇقامدىكى داستانلار دېگەندەك تولۇق ئەمەس. تووەندە بۇلاردىن بىر نەچچىسىنى تونۇشتۇرۇپ ئوتۇمىز.

مۇشاۋىرەكىنىڭ داستانىدا غېرىپ بىلەن سەنەمنىڭ قىسسىسى ھەققىدە ئىككى پوئېما بار. غېرىپ بىلەن سەنەمنىڭ ھىكايىسى ئوتتۇرا ئاسىيا، ھەتتا يېقىن شەرقتىكى كوپلىگەن مىللەتلەرنىڭ ئىچىگە كەڭ تارقالغان بولۇپ، غېرىپ بىلەن سەنەمنىڭ ئەركىنلىك ۋە بەختلىك

مۇش ئۈچۈن فېئودالىزمنىڭ قەھرىگە قارشى كۈرەش قىلىپ، نۇرغۇنلىغان قىيىنچىلىق ۋە سەرگۈزەشتىلەردىن كېيىن بەختىيار تۇرمۇشقا ئېرىشكەنلىكىنى تەسۋىرلەيدۇ. تۆۋەندە غېرىبنىڭ پادىشا سارىيىدا باغۋەنگە شاگىرت بولۇپ كىرىپ، سەنەمنى سېغىنىپ ئېيتقان ناخشىسىنى كەلتۈرىمىز:

باغزەن بولۇپ باغىڭ ئىچرە، تەرسىدىم تازا گۈللەرىڭدىن،
ئېگەم سېنى خوش ياراتمىش، ئەگسەم نازۇك بەللەرىڭدىن،
مېنى سورساڭ ئۇشبۇ ھالدا، رەڭگىم سېرىق، كوزۇم يولدا،
ئاق يۈزۈڭگە تۇتما پەردە، تەرخىنەلى قوللارىڭدىن.
ياڭاغىڭ مىسلى لالەدۇر، قاراشىڭ جاننى ئالادۇر،
ئاغزىڭ ئالتۇن پىيالەدۇر، قۇيۇپ ئىچسەم چايلارىڭنى.
غېرىب ئاشىق بولدۇم پېقىر، يار يولىدا بولدۇم ھېقىر،
مېڭىپ ژۈرۈپ ئەرزىم ئوقۇر، دۇئا ئىچرە باللارىڭدىن.

ـــ مۇشاۋىرەكىنىڭ 2 ـ داستانى

غېرىبنى شاھ ئابباس باغداتقا پالىغانىدا، ئۇنىڭ سەنەم بىلەن خوشلىشىۋېتىپ ئېيتقان ناخشىسى:

س: مۇندىن كېتەر بولساڭ باغدات شەھرىگە،
يارىم سېنى بىر ئاللاغا تاپشۇردۇم؛
ئاللا سالدى جۇدالىقنىڭ دەردىگە،
غېرىب سېنى بىر ئاللاغا تاپشۇردۇم.

غ: مېنى كەتتى دىبان مالال بولمىغىن،
كوپ ژىغلىما سەنەمجان كەتسەم كېلەرمەن،
قىزىل گۈلدەك ئېچىلىپ ھەرگىز سولمىغىن،
ئامان بولسام سەنەمجان كەتسەم كېلەرمەن.

س: ژىغلىماي مەن نەيلەيىن كوڭلۇم بۇزۇلدى،
مۇھەببەتنىڭ رىشتىسى جاندىن ئۈزۈلدى،
پىشانەمگە شۇنداق قىسمەت يېزىلدى،
غېرىب سېنى بىر ئاللاغا تاپشۇردۇم.

غ. مېنى كەتتىدەپ يارىم بولما سەرگەردان،
بىر قىيانە بېقىشىڭ دەردىمگە دەرمان،
ئامان ئىسەن بولسام تەنىدە ھايات جان،
كوپ ژىغلىما سەنەمجان كەتسەم كېلەرمەن.

ئامان ئىسەن بولسام تەندە هايات جان،
كوپ ژىغلىما سەنەمجان كەتسەم كېلەرمەن،
كوپ ژىغلىما سەنەمجان كەتسەم كېلەرمەن.

— چارىگاھنىڭ 1 ـ داستانى

مۇقامدىكى داستانلاردىن يەنە بىرى خۇسروۋ پادىشانىڭ قىسسىسىنى بايان قىلىدۇ: خۇسروۋ پادىشا بىركۈنى چۆشىدە ناھايىتى چىرايلىق بىر قۇش كورۇدۇ. بۇ قۇشنى كورگەندىن كېيىن كېچە ـ كۈندۈز كوزىگە ئۇيقۇ كىرمەي شۇ قۇشنى ئويلايدۇ. بۇنى كورگەن ئۇنىڭ ئۇچ بالىسى دادىسى ئۇچۇن بۇ قۇشنى تۇتۇپ كېلىشكە بەل باغلاپ يولغا چىقىدۇ. ئىككى چوڭ بالىسى راھەت ۋە ئوگاي يولغا كىرىپ، ئويۇن تاماشاغا بېرىلىپ، قۇشنى تېپىش بۇياقتا تۇرسۇن، بار ـ يوقىدىن ئايرىلىپ، دىۋانە سەرگەردان بولۇپ كېتىدۇ، ئامما كىچىك ئوغلى ھەمرا نۇرغۇن جاپا مۇشەققەتلەرنى بېشىدىن ئوتكۈزۈپ، نۇرغۇن قىيىنچىلىقلارنى يېڭىپ، ئەڭ ئاخىرىدا بۇلبۇل گويا دەپ ئاتالغان بايىقى قۇشنى تاپىدۇ ۋە شۇ قۇشنىڭ ئىگىسى بولغان دولەتنىڭ مەلىكىسى هورلىقا دېگەن قىزغا ئويلىنىدۇ. ھەمرا هورلىقا بىلەن بۇلبۇل گۇيانى ئېلىپ كېتىۋىتىپ، يولدا ئاكىلىرىنى قۇتقۇزۇپ ئالىدۇ. ئەمما ئاكىلىرى ھەمرادىن قۇش بىلەن مەلىكىنى تارتىپ ئېلىشنى قەست قىلىپ، ھەمرانىڭ كوزىنى ئويۇپ، ئوزىنى قۇدۇققا تاشلاپ، هۆرلىقا بىلەن بۇلبۇل گويانى ئېلىپ كېتىپ قالىدۇ. دادىسىنىڭ يېنىغا بارغاندىن كېيىن گوزەل مەلىكە بىلەن قۇش ھەمرانىڭ ئاكىلىرىنىڭ سۇيىقەستىنى پاش قىلىپ، ھەمرانى قۇتقۇزۇپ ئالىدۇ ۋە بايىقى گوزەل قۇش ھەمرانىڭ كوزىنى ساقايتىدۇ. ھەمرا قۇدۇقتا تۇرۇپ توۋەندىكى بېيىتنى ئېيتىدۇ.

مۇندىن كېتەر بولدۇڭ زالىم ئاغىلار،
ھەرنە كورگىنىڭنى بايان دېگەيسەن؛
يالغۇز ھەمرا قالدى چاھنىڭ ئىچىدە،
ئولگىنىمنى يوق ئىسەن ئامان دېگەيسەن.

نى يامان سەۋداغە قېلىپدۇر باشىم،
يېگىنىم ئىچكىنىم زەھەردۇر ئاشىم،
كوزۇمنى ئويۇپ چاھتا سالدى قېرداشىم،
يولداشلىرى ژىلان، چايان دېگەيسەن.

بىزنىڭ ئۇچۇن ھىممەت كەمەر باغلىغان
پىراغىدا سىنەلىرىن داغلىغان،

كەلمىدى دەپ يولغا قاراپ زىغلىغان،
شاھ خۇسرووۋ ئاتامغا سالام دېگەيسەن.

توققۇز ئاي توققۇز كۈن قوساق كوتەرگەن،
تەربىيىلەپ كامالىمغا يەتكۈزگەن،
كېچىلەردە ئويغۇنۇپ ئاق سۈت ئەمگۈزگەن،
ئول مېھرىبان ئانامغا سالام دېگەيسەن.

زۇرىگىمدىن كەتمەس ھەرگىز بۇراغى،
يۇرتۇمغا يەتمەيىن ئۇچتى چىراغى،
بۇگۈن ھەمرالاردىن كەتمەس سوراغى،
گۈل جەمىلە سىڭلىمگە سالام دېگەيسەن.

ئوتتى ياقۇپ ئوغلى داغدا زۇرىگى،
كوزى ئويۇلغان بىلەن يوقتۇر كېرىگى،
ئاخىر دەمدە ھەمراجاننىڭ تىلىگى،
ھەقدىن سورار گەۋھىرى ئىمان دىگەيسەن.

راكنىڭ 2 ـ داستانى ـــ

مۇقامنىڭ بېيىتلىرى مەزمۇنغا باي ۋە خىلمۇ ـ خىل بولۇپ، ئۇنىڭ زور كوپچىلىگى ئەل ئەدەبىياتى ۋە كلاسسىك شېئىرلاردىن ئىبارەت. ئەمما بۇلارنىڭ ئىچىدە مەزمۇنىدا مەسىلە بىرلغان، قويۇق ئۇمىتسىزلىك، تەركىي دۇنيالىق تۇيغۇلىرى بىلەن سۇغۇرۇلغان ئايرىم بېيىت ۋە شېئىرلارمۇ بار. بۇ بېيىت ۋە شېئىرلار دەۋر روھىنىڭ قالاق تەرىپىگە ۋەكىللىك قىلىدۇ. مۇقامدا ساغلام بولمىغان، ھەتتا ئەكسىيەتچى مەزمۇنلارنىڭ بولۇشى ئەجەپلىنەرلىك ھال ئەمەس. تارىختا فېودال ھوكۇمران سىنىپلار ئەمگەكچى خەلقنىڭ ئىجادىيەتلىرىنى ئوز ئىرادىلىرى ۋە ئارزۇلىرىغا بويسۇندۇرۇپ ئوزگەرتكەن ئەھۋاللار دائىم ئۇچراپ تۇرۇدىغان بىر ھالدۇر؛ ئەمما بۇ ھال مۇقام مۇزىكىسىنىڭ روشەن خەلقچىللىغىنى يوققا چىقىرالمايدۇ.

## ئون ئىككى مۇقامدىكى بىر قانچە مۇزىكا مەسىلىلىرى

ژانىر ۋە مۇزىكا فورمىسى: «ئون ئىككى مۇقام» تەسۋىرىي غەزەللەر، ۋەقەلىك غەزەللەر، ئۇسۇل ناخشىلىرى ۋە ھەر خىل ژانىر ۋە مەزمۇنلۇق چوڭ نەغمىلەردىن تەركىپ تاپىدۇ ۋە ئون ئىككىگە بولۇنىدۇ. 1 ـ راك؛ 2 ـ چەببيات؛ 3 ـ مۇشاۋىرەك؛ 4ـ چارىگاھ؛ 5. پەنجىگاھ؛ 6ـ ئوزال؛ 7ـ ئەجەم؛ 8ـ ئوششاق؛ 9ـ بايات؛ 10ـ ناۋا؛ 11 ـ سەگاھ؛ 12 ـ ئىراق. ھەر بىر مۇقام ئۈچ قىسىمدىن قۇرالغان:

1. چوڭ نەغمە ئېغىر ـ تەمكىن چېلىنىدىغان بىر كىرىش بىلەن باشلىنىپ ئارقىسىدىنلا $\frac{3}{4}$ دە چېلىنىدىغان تەزە...گە ئوتۇپ، ئاندىن تېز ۋە ھاياجان بىلەن چېلىنىدىغان سەنەم ۋە چوڭ سەلىقىگە ئوتۇپ ئەڭ ژۇقۇرى نۇقتىسىغا يەتكەندىن كېيىن يېنىك چۈشۈرۈلۈدىغان تەكت بىلەن ئاياغلىشىدۇ. ئېغىر ـ تەمكىنلىك (ئاستا) باشلىنىش ← ئېچىلىش ← قىزغىن ھاياجانلىنىش ← ئوچۇق خوشاللىق ،ــــ«چوڭ نەغمە»دىكى مۇزىكىلىق تۈيغۇنىڭ تەرەققى قىلىشىدىكى ئاساسىي خۇسۇسىيەت مانا شۇنداق.

كىرىش ← تەزە...مەرغۇل ← نۇسخە (ياكى مۇستەزات)...مەرغۇل ← سەلىقە...مەرغۇل جۇلا ← سەنەم ← سەلىقە ← پەشرۇ ← تەكت، خاتىمە.

2. داستان تاكتى بىر ـ بىرىگە ئوخشىمايدىغان 3 ـ 5 ۋەقەلىك غەزەللەر (باللادىلار) دىن تەركىپ تاپىدۇ. ھەر غەزەلــگە بىردىن مەرغۇل قوشۇلۇدۇ. باشتا ئاستاراق باشلىنىپ بارغانسىرى كوتۇرۇلگەن ھېسسىيات بىلەن داۋام قىلىپ ئاخىرىدا خوشال ۋە ھاياجانلىق بىلەن تۈگەيدۇ.

1 ـ داستان ...مەرغۇل ← 2 ـ داستان ...مەرغۇل ← 3 ـ داستان...مەرغۇل (4 ـ داستان...مەرغۇل) خاتىمە.

3. مەشرەپ تاكتى ئوخشاش بولمىغان 3 ـ 6 ئۇسۇل غەزەللىرىدىن تەركىپ تاپىدۇ. بۇ غەزەللەرنىڭ مەرغۇلى ۋە ساز بۇغۇمىدەك ئۇزۇن ياندۇرمىلىرى بولمايدۇ. كۈچلۈك ساما بىلەن باشلىنىدۇ ۋە باشتىن ئاياقىچە پەۋقۇلئاددە ھاياجان ئىچىدە داۋام قىلىدۇ.

مۇقامنىڭ ھەر بىر قىسمىدىكى مۇزىكا ئوز ئارا باغلىق بولغاندەك، ھەر بىر پېرىودتىكى نەغمە يەنە ئوز ئالدىغا مۇستەقىل ئاھاڭ بولۇپ تۇرالايدۇ. ئەمما قىسىملار بىر ـ بىرى بىلەن باغلىق بولمايدۇ.

«مۇقام»نىڭ مۇزىكىسى ژانىر جەھەتتىن خىلمۇ ـ خىل بولغاندەك، ئاھەڭى بىلەن مۇزىكا فورمىسىنىڭ تۈزۈلۈشىمۇ يەنە ئوزىگە يارىشا بىر خۇسۇسىيەتكە ئىگە.

1. چوڭ نەغمىدىكى تەزە ۋە كىچىك سەلىقىدەك نەغمىلەر كوپ پېرىودلىق تەسۋىرىي غەزەللەرگە مەنسۇپ. بۇنداق غەزەللەر قېدىمقى مەدھىيەلەردەك ئۇزۇنغا سوزۇپ ئوقۇلۇدۇ ۋە مۇرەككەپ ھالدا ئوزگىرۇدۇ. جۈملىلىرى بەزىدە 20 ئۇرغۇ (ئۇدار) غا يېتىشى مۇمكىن.

بىر ـ بىرىگە ئۇيغۇن ۋە تەڭ كېلىدىغان ئىككى تاكتلىق جۈملىلەر.



ــ راكنىڭ كىچىك سەلىقىسى

بىر ئۇزۇن ئىككى قىسقا ئۈچ تاكتلىق جۈملە:



ــ راكنىڭ كىچىك سەلقىسى

ئۇزۇن قىسقا 5 تاكتلىق جۈملە:



ــ راكنىڭ تەزىسى

مۇقامنىڭ تۈزۈلۈشى ئاساسەن ئىككى خىل:

ئاساسىي جۈملە ھەممە قىسىمغا دېگىدەك ئوتتۇپ تۇرۇدىغان كوپ پېرىودلۇق بۇ خىل مۇقام ئاساسىي جۈملىنىڭ ئوتتۇششى بىلەن رېۋاجلىنىپ، ئەڭ ئاخىرىدا يەنە ئاساسىي جۈملە بىلەن ئاياغلىشىدۇ. ئاساسىي جۈملە بىرنەچچە قېتىم بىر نەچچە يەردە قايتىلىنىدۇ ۋە ئاساسىي موتىفىدىن ئېگىز چىقىدۇ.

مەسىلەن: چەببىيات تەزىسى:

| پېرىود | 1 | 2 | 3 | 4 | $4_1$ |
|---|---|---|---|---|---|
| بوغۇم | 3 4 4 4 | 4 4 4 4 | 4 4 4 4 | :4 4 4 4: | :4 4 4 4: |
| جۈملە | 1 $1_1$ 2 3 | 4 4 $2_1$ 3 | 5 5 $2_1$ 3 | 6 $6_1$ $2_1$ 3 | $6_2$ $6_2$ $2_1$ 3 |
| | | | | 4 تەكرار | 3 تەكرار |

| پېرىود | 5 | 6 | $6_1$ | 7 | 8 |
|---|---|---|---|---|---|
| بوغۇم | :6: ‖ :6 3 5: | :6 4: ‖ 8 | :6 4 2 4: | 4 4 4 4 | :4 4 4 4: |
| جۈملە | 7 8 $2_2$ 3 | D. •9 10 $9_1 10_1$ | $9_2 10_2$ $2_2$ 3 | 11 $11_1$ $2_3$ 2 | 12 13 $2_3$ 2 |

| پېرىود | 9 | 10 | 11 | 12 |
|---|---|---|---|---|
| بوغۇم | :4 4 6 4: | :4 4 6 4: | 4 8 4 4 | 4 8 4 6 |
| جۈملە | 14 14 $2_2$ 3 | 15 $15_1 2_2$ 3 | 16 $16_1$ $2_4$ 3 | 17 $17_1$ $2_5$ 3 |

بۇ مىسالدىكى 2، 3 ئاساسىي جۈملىگە مەنسۇپ. بۇ خىل مۇزىكا فورمىسى شەكىل جەھەتتىن قارىغاندا روندوغا ئوخشاپ كېتىدۇ. ئەمما ئۇنىڭ روندوغا ئوخشىمايدىغان يېرى شۇكى، بۇنىڭدا ئاساسىي جۈملە روندودىكىدەك مۇستەقىل جۈملە تۈركۈمى ھالىدا قايتا كورۈنمەي، بەلكى ئۆزگىرىش، قىسقىرىش ۋە ئۈزۈپ تاشلاشتەك ئۇسۇللار ئارقىلىق ناھايىتى ئۇستىلۇق بىلەن ژۇقۇرىدىكى جۈملە بىلەن بىرلىشىدۇ.

بەزىدە بىرنەچچە پېرىودتىن كېيىن بىر جۈملىنىڭ ئورنىغا باشقا بىر جۈملىنى يوتكەپ داۋاملاشتۇرۇپ كېتىش ئەھۋاللىرىمۇ كورۈلۇدۇ.

كوپ سيۇژېت، كوپ پېرىودلىق شەكىل: مەلۇم بىر پېرىود بىر نەچچە قېتىم تەكـ ـرارلانغاندىن كېيىن، ئورنىنى بىر يېڭى پېرىود ئالىدۇ ۋە شۇنداق قىلىپ پېرىودنىڭ ئارقىسىدىن پېرىود ئېچىلىدۇ ۋە ئەڭ ئاخىرىدا يەنە بىر يېڭـى سيۇژېتلىق پېرىودتا ئاياغلىشىدۇ. مەسىلەن: مۇشاۋىرەكـىنىڭ تەزىسى، چارگـاھنىڭ كىچىك سەلىقىسى مانا شۇنىڭغا ئوخشاش.

2. داستان تۈرىدىكى ۋەقەلىك غەزەللەر، ھەربىر مۇقامدىكى داستانلار ئۆز ئالدىغا بىر گورۇپپا تەشكىل قىلىـدۇ. داستاننىڭ ئاھـڭى گوزەل، تۈزۈلۈشى تەرتىپلىك، جۈملىلىرى كوپىنچە تەڭ ئىككى تاكتلىق بولۇپ، جۈملىلىرى كوپىنچە «سۇئال-جاۋاپ» تېرىقىسـىدە ئۇلۇشۇپ داۋام قىلىدۇ. «باشلاش»، «داۋام قىلدۇرۇش»، «يوتكەش»، «بىرىكتۈرۈش» — مانا بۇلار داستاندىكى مۇزىكا پېرىودلىرىنىڭ تۈزۈلۈشىدىكى ئاساسىي خۇسۇسىيەتلەردۇر.

مەسىلەن:

(1)



(2)



— مۇشاۋىرەكىنىڭ 3 ـ داستانى

ھەربىر داستاننىڭ مۇزىكا فورمىسـىنىڭ تۈزۈلۈشى ئاساسەن مۇرەكـكەپ ئىككـى پېرىودلۇق، ساددە ئۈچ پېرىودلۇق ۋە بىر ئۆزۈن، ئىككى قىسقا جۈملـىدىن تەركىپ تاپقان مۇستەقىل پېرىودلۇق بولىدۇ.

3. ئۇسۇل ناخشىلىرى : چوڭ نەغمىدىـكى «جۇلا»، «سەنەم»، «چوڭ سەلىقە» لەر ئەسلىدە خەلق ئىچىدىكى ئۇسۇل مۇزىكىلىرى بولۇپ، خەلقنىڭ تۇرمۇشىدىن كېلىپ چىقـقانلـقـتىن روشەن خەلـقچىللىق ۋە ئۇمىتـۋار، خـوشال ـ خـورام روھ بىلەن تولغان.

مەشرەپتە ئادەتتە ئۇسۇل ۋە ناخشا بىللە ئىجرا قىلىنىدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈن ئۇ ئۇسۇل ناخشىسىغا خاس خۇسۇسىيەتكىمۇ ئىگە.

ئۇسۇل ناخشىلىرى ئاھاڭ تەرەپتىن جانلىق شوخ، تۈزۈلۈشى ساددە، ژىغىنچاق بولۇپ كۆپىنچە بىرنەچچە ئاھاڭنى ئاساسىي تېما قىلغان ھالدا ئۆزگۈرۈپ كېڭىيىدۇ.

مىسال:



— مۇشاۋىرەكىنىڭ 3 ـ مەشرىپى

ئىككى جۈملىنى ئۆتۈشتۈرۈپ تەكرارلاش ئۇسۇلى: | 1 1+2 2 | ئارقىلىق ئاھاڭ ھەرخىل ئۆزگەرتىلىدۇ:

مەسىلەن:



— مۇشاۋىرەكىنىڭ 6 ـ مەشرىپى

بىر ساز جۈملىسى ئىككى ساز بوغۇمىدىن تەركىب تاپىدۇ، ھەممە جۈملىلەرنىڭ كېيىندىكى بوغۇمىنىڭ سىۋژېتى ئوخشاش بولىدۇ. جۈملىنىڭ باش تەرىپىلا ئۆزگۈرۈپ ئاياق تەرىپى ئۆزگەرمەيدىغان بۇخىل ئۇسۇل ناخشىنى ھېمىشە بىرخىل ئاھاڭدا (مونوتونلۇق) بولۇپ قېلىشتىن ساقلايدۇ.

بۇ خىل ئۇسۇل ناخشىلىرىنىڭ تۈزۈلۈشى داستانغا قارىغاندا ساددىراق بولۇپ بىر پېرىودلۇق، ئۈچ پېرىودلىق ۋە مۇرەككەپ چوڭ پېرىودلۇق بولغاندىن باشقا ناھايىتى كۆپلىرى ئىككى پېرىودلۇق بولىدۇ.

ئىككى پېرىودلۇقنىڭ بىر نەچچە شەكلى:

ساددە ئىككى پېرىودلۇق:

| A | | 𝄋 B | | A | | | 𝄋 B | | | پېرىود |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ‖: 4 :‖ | ‖: 4 :‖ | ‖: 4 | 4 :‖ | 5 | 9 | 4 | ‖: 5 | 9 | 4 :‖ | بوغۇم |
| 1 | 2 | 3 | 2 D.S. | 1 | 1+2 | 2 | 3 | 3+2 | 2 D.S. | جۈملە |

مۇرەككەپ ئىككى پېرىودلۇق:




ناخشىلاردىكى «سەنەم» جۇلا ئاھاڭنىڭ ئۆزگۈرۈشى (ۋارىئاتسىيىسى) بولۇپ، بۇ، ئەسلىدىكى ئاھاڭنىڭ تېمىسىنى ئاساس قىلغان ھالدا ئورۇندىلىۋاتقان ئۇسۇلنىڭ تەسۋىرلىگەن ئوبرازىنىڭ ئۆزگەرتىلگەن نېتىجىسىدۇر.



— راكنىڭ جۇلاسى

— راكنىڭ سەنىمى

بۇ ئىككى غەزەل ئايرىم يەرلىرىدىكى پەرقنى ئېتىۋارغا ئالمىغاندا ئاساسىي جەھەتتىن بىر-بىرىگە ئوخشاپ كېتىدۇ. $\frac{4}{4}$ ئۇرغۇلۇق جۇلا جانلىق ۋە كۈچلۈك بولسا، $\frac{2}{4}$ گە ئۆزگەرگەندىن كېيىنكى سەنەم شوخ ۋە خوشال بولۇدۇ.

4. مەرغۇل: مۇقامنىڭ ناخشا ← ساز ← ناخشا ← ساز
ناخشا ← ئۇسۇل ← ناخشا ← ئۇسۇل شەكلىنىڭ بىر ئالاھىدىلىگى

بولۇپ، مەرغۇلنىڭ سازى مەرغۇل خاراكتېرىدىكى ئۇسۇل ناخشىسىنىڭ خۇسۇسىيىتىگە ئىگە. مەرغۇل سازىنىڭ ئاھاڭى سىلىق، رىتىمى ئوچۇق بولۇپ ئۇسۇلنىڭ ئوبرازى ئېنىق بولۇدۇ. مەرغۇل تېمىسىنى ئاساسىي غەزەلنىڭ مېلودىيەسىدىن ئالىدۇ. ئەمما رىتىم ۋە مۇزىكا تۇيغۇسى يېڭىۋاشتىن قۇراشتۇرۇلۇدۇ. مەسىلەن: چوڭ نەغمىدىكى بەزى مەرغۇللار ئاساسىي غەزەلدىكىدەك مۇڭلۇق ئەمەس.

سازنىڭ مۇزىكىلىق تۈزۈلۈشى ئۇنىڭ مەنسۇپ بولغان ئاساسىي ناخشىسىنىڭ تۈزۈلۈشىگە ئوخشاش بولۇدۇ. ئەمما بەزى سازلارنىڭ ئاھاڭى بىلەن تۈزۈلۈشى ئاساسىي غەزەلنىڭ تۈزۈلىشىگە تامامەن ئوخشىمايدۇ. مەرغۇل ئادەتتە بىرلىشىپ تۆۋەنگە قاراپ ماڭىدىغان تەقلىد شەكلىدە تەرەققى قىلىدۇ.




— مۇشاۋىرەكنىڭ 4 ـ داستانىنىڭ مەرغۇلى

بۇنداق سازلار سازەندىلەر تەرىپىدىن ئالدىن تەييارلىق كۆرۈلمەستىنلا (ئېكسپرومت) ئىجات قىلىنغان بولۇپ، بەزىدە بۇنداق ئېكسپرومت ناھايىتى ئۆزگۆرۈچان ۋە خىلمۇ ـ خىل بولۇدۇ ۋە سەنئەتكارنىڭ تالانتلىق ئىجادىي قابىلىيىتىنى كۆرسۇتۇدۇ.

## تون (ئاھاڭ) ۋە ئاھاڭلارنىڭ ئالاقىسى.

«مۇقام» قېدىمقى ۋە ھازىرقى زامان مۇزىكىلىرىدىن تەركىب تاپىدۇ، ئۇنىڭ ئىچىدە كلاسسىك مۇزىكىلار، خەلق مۇزىكىلىرى شۇنىڭدەك يەنە باشقا مىللەتلەرنىڭ مۇزىكىلىرىدىن كىرگەن ئامىللارمۇ بار، شۇڭلاشقا، ئاھاڭ تەرەپتىن ناھايىتى باي بولۇش بىلەن، پۈتۈن مۇقام «1»، «2»، «3»، «5»، «6»، «7» قاتارلىق ئالتە خىل ئاھاڭدىن تەركىب تاپىدۇ، ئۇنىڭ ئىچىدە بەزى پەۋقۇلئاددە تاۋۇشلاردىن باشقا، ئاھاڭ تەرەپتىكى تۈزۈلۈشى ئاساسەن 7 تاۋۇشلۇق دىياتونىك گامما شەكلىدە بولىدۇ.

| ئاھڭى ۋە ئاساسىي تاۋۇشنىڭ ئېگىزلىكى | تېگىشلىك نەغمىلەر ئۇچرىغان مىساللار |
| --- | --- |
| 1=C | II مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، كىچىك سەلىقە، جۇلا، سەنەم، تەكىت، 1، 2، 3، 4 ـ داستان ۋە 1، 2، 3 ـ مەشرەپ؛ III مۇقام جۇلا؛ V مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، نۇسخە مەرغۇلى، كىچىك سەلىقىنىڭ ئۆزگۆرۈشى، پەشرۇ، 2، 3 ـ داستان، 1 ـ مەشرەپ؛ VI مۇقام تەزە، كىچىك سەلىقە، چوڭ سەلىقە، پەشرۇ، 1 ـ مەشرەپ؛ VII مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، تەكىت، 1، 2، 3، 4 ـ داستان، 2 ـ مەشرەپ؛ IX مۇقام 2، 3 ـ داستان؛ X مۇقام جۇلا. |
| 1=G | VIII مۇقام نۇسخە مەرغۇلى. |
| 2=C | VI مۇقام 3 ـ داستان، IX مۇقام جۇلا. |
| 2=D | I مۇقام 1، 4 ـ داستان؛ II مۇقام چوڭ سەلىقە؛ III مۇقام 3 ـ داستان مەرغۇلى، 4 ـ داستان؛ V مۇقام 2، 3، 4 ـ مەشرەپ؛ IX مۇقام 1 ـ داستان. |
| 2=G | I مۇقام 3 ـ داستان؛ III مۇقام 2 ـ داستان، 4، 5 ـ مەشرەپ. |
| 2=A | VIII مۇقام چوڭ سەلىقە. |
| 3=D' | IX مۇقام كىچىك سەلىقە؛ XII مۇقام تەزە مەرغۇلى، سەلىقە. |
| 3=E | III مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، سەنەم؛ VI مۇقام 2 ـ مەشرەپ؛ VIII مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، نۇسخە، كىچىك سەلىقىنىڭ مەرغۇلى، پەشرۇ، تەكىت، 3 ـ مەشرەپ. |
| 3=G | XII مۇقام 1، 3 ـ مەشرەپ. |
| 3=B | IV مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، نۇسخە، جۇلا، كىچىك سەلىقە، 1، 2، 3 ـ مەشرەپ. |



3=A VIII مۇقام يايرىم ساقى

5=C V مۇقام نۇسخە، كىچىك سەلىقە، 1 ـ داستان؛ VIمۇقامنىڭ باشلىنىشى؛ IX مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە، پەشرۇ، تەكىت؛ X مۇقام چوڭ سەلىقە، كىچىك سەلىقە، تەكىت؛ XI مۇقامىنىڭ باشلىنىشى، تەزە، سەلىقە؛ XII مۇقامنىڭ باشلىنىشى، تەزە.

5=D III مۇقام تەزە مەرغۇلى، نۇسخە، سەلىقە.

5=G I مۇقام چوڭ نەغمىنىڭ ھەممىسى (چوڭ سەلىقىدىن باشقا)، 1، 2 ـ مەشرەپ؛ III مۇقام كىچىك سەلىقە، 1 ـ داستان؛ IV مۇقام 1 ـ داستان مەرغۇلى؛ V مۇقام جۇلا، سەنەم، چوڭ سەلىقە، 1 ـ كىچىك سەلىقىنىڭ مەرغۇلى؛ VI مۇقام جۇلا، سەنەم، كىچىك سەلىقە، 1 ـ داستان مەرغۇلى؛ VII مۇقام تەزە مەرغۇلى، 1، 3ـ مەشرەپ؛ IX مۇقام 1 ـ داستان مەرغۇلى؛ X مۇقامىنىڭ باشلىنىشى، تەزە، نۇسخە، سەلىقە، 1، 2 ـ داستان مەرغۇلى، 1،2 ـ مەشرەپ؛ XI مۇقام تەزە مەرغۇلى.

6=D VIمۇقام 2 ـ داستان، 2 ـ مەشرەپ؛ IXمۇقام تەزەمەرغۇلى، چوڭ سەلىقە.

6=A II مۇقام مۇستەزات؛ III مۇقام چوڭ سەلىقە، 3 ـ داستان؛ VIII مۇقام 1 ـ داستان مەرغۇلى.

7=F# IV مۇقام تەكىت.

7=B IV مۇقام 1، 2، 3 ـ داستان؛ VIII مۇقام 1، 2، 3 ـ داستان، 1، 2 ـ مەشرەپ؛ IX مۇقام 1، 2، 3 ـ مەشرەپ؛ X مۇقام 1، 2، 3 ـ داستان.

(بۇلاردىكى بەزى ئاھاڭلار ئۇنداق ئاددىي ئەمەس، بۇ يەردە ئاھاڭلارنى باشلىغان ۋاختىدىكى تونلار كۆرسىتىلگەن)

ھەر بىر خىل ئاھاڭنى ئۇنىڭدىكى ئاساسي ۋە تەۋە تاۋۇشلارنىڭ ئوتتۇرىسىدىكى مۇناسىۋەت ۋە ئاھاڭدىكى تاۋۇشنىڭ ئىنتىلىش قانۇنىيىتىگە قاراپ بولۇپ كەلسەك تېخىمۇ كوپ تۈرلەرگە بولۇش مۇمكىن.

يەنە بىر قىسىم ئالاھىدە ئاھاڭلار باركى، بۇ ئاھاڭلارنىڭ تۈزۈلۈشى يەتتە تاۋۇشلۇق دىياتونىك گاممانىڭ دائىرىسىدىن ئېشىپ كېتىدۇ.

بۇنداق ئالاھىدە خىلدىكى ئاھاڭلار مونۇلار.

| | |
|---|---|
| $1\ {}^{\#}2\ 3\ 4\ 5\ 6\ 7\ \dot{1}$ | $1\ 2\ 3\ 4\ ({}^{\#}4)\ {}^{\#}5\ 6\ 7\ \dot{1}$ |
| $3\ 4\ {}^{\#}5\ 6\ 7\ \dot{1}\ {}^{\#}\dot{2}\ \dot{3}$ | $3\ 4\ (5\ {}^{\#}5)\ 6\ 7\ \dot{1}\ ({}^{\#}\dot{1})\ (\dot{2}\ {}^{\#}\dot{2})\ \dot{3}$ |
| $3\ 4\ 5\ 6\ 7\ \dot{1}\ {}^{\#}\dot{2}\ \dot{3}$ | $\underset{\cdot}{5}\ \underset{\cdot}{6}\ \underset{\cdot}{7}\ 1\ 2\ {}^{\flat}3\ 4\ 5$ |

$\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ 1 2 3 4 #5 6　　　　$\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ #1 2 3 4 5 6

$\underset{\cdot}{7}$ 1 #2 3 4 5 6 7　　　　$\underset{\cdot}{7}$ 1 2 ♭3 4 5 6 7

يەنە بەزى ئاھاڭلار باركى، بۇلاردىكى «1، 2، 3، 4، 5» ئەسلىدىكى تاۋۇشتىن تەخمىنەن $\frac{1}{4}$ ئېگىزرەك ياكى پەسرەك بولىدۇ؛ مەسىلەن:

1 (↑1) 2 3 ↑4 5 6 7 $\dot{1}$　　　　1 2 3 ↑4 5 6 7 $\dot{1}$

1 2 3 4 ↑5 6 7 $\dot{1}$　　　　1 2 ↓3 4 5 6 7 $\dot{1}$

3 4 ↑5 6 7 $\dot{1}$ $\dot{2}$ $\dot{3}$　　　　3 4 5 6 7 $\dot{1}$ ↑$\dot{2}$ $\dot{3}$

$\underset{\cdot}{5}$ $\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ ↑1 2 3 4 5　　　　$\underset{\cdot}{5}$ $\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ 1 ↑2 3 4 5

$\underset{\cdot}{5}$ $\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ 1 2 3 ↑4 5 (♮4 ژۇقۇرىغا ↑4 تووەنگە)

$\underset{\cdot}{5}$ $\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ 1 ↑2 3 ↑4 5　　　　$\underset{\cdot}{5}$ $\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ 1 2 ↓3

$\underset{\cdot}{6}$ $\underset{\cdot}{7}$ ↑1 2 3 4 5 6

$\underset{\cdot}{7}$ 1 2 3 ↑4 5 6 7

ئاھاڭلاردىكى $\frac{1}{4}$ ئۆزگۆرىدىغان تاۋۇشلار بەزىدە نەغمىدە باشتىن ئاياقىچە، بەزىدە ئوتتۇرا قىسمىدىلا بار، يەنە بەزىلىرىدە $\frac{1}{4}$ ئۆزگۆرىدىغان تاۋۇشلارغا ئوخشاش بىر نەغمىدە ئالمىشىپ پەيدا بولۇش ئەھۋاللىرىمۇ كۆرىلىدۇ.

داستاندا بەزى نەغمىگە ئالاھىدە بىرخىل ئاھاڭ بىلەن «نەغمىلىك پاۋزا» بېرىلىدۇ. بۇ خىل «نەغمىلىك پاۋزا» نەغمىنى تېخىمۇ تازارتىپ، ئېچىپ تېخىمۇ بېيىتىدۇ.

مانا بۇ ئاھاڭلارنىڭ تاۋۇش قاتارلىرىدىن، مۇقامدىكى ئاھاڭلارنىڭ قانچىلىك خىلمۇ ـ خىل ئىمكانىيەتلىكىنى ۋە ئاھاڭلارنىڭ تۈرلىرىنى كۆرگىلى بولىدۇ. بۇ ئاھاڭلارنىڭ تونلىرىدا زادى قانداق قانۇنىيەتلەرنىڭ بارلىقىنى ئېنىقلاش ئۈچۈن تېخى يەنە بىر قەدەم چوڭقۇر چوكۇپ، ئەتراپلىق ھالدا نۇرغۇن ھېسسىي ۋە نەزىرىي خىزمەتلەرنى ئېلىپ بېرىشقا توغرى كېلىدۇ.

«مۇقام» دىكى مۇزىكىنىڭ ئۆزگۆرۈپ ئېچىلىشى، مېلودىيە، يۇكسەك رىتىم (ئاھاڭدىكى تاۋۇشنىڭ ھەركەت دائىرىسى)، دىناپازون، دىنامىكىغا ئوخشاش بىر ـ بىرىگە سىڭىشتۈرۈپ ئىپادىلەش ئۇسۇللىرىدىن باشقا «ئاھاڭنى ئۆزگەرتىش» ئۇسۇلىمۇ مۇھىم ئۇسۇللاردىن بىرى ھېساپلىنىدۇ. «مۇقام» دىكى ئاھاڭلارنىڭ ئوتتۇرىسىدىكى مۇناسىۋەتتىن پېرىئود بىلەن پېرىئودنىڭ تۇتۇشۇشىدىكى مۇزىكىلىق تۈزۈلۈشنىڭ ئالاھىدىلى-

گىنىمۇ كورۇش مۇمكىن. ئاھاڭنى ئوزگەرتىش ئادەتتە نەغمە بىلەن نەغمە ئوتتۇرىسىدا ياكى نەغمىدىكى پىرىود بىلەن پىرىود ئوتتۇرىسىدا ئېلىپ بېرىلىدۇ.

ئاھاڭنى ئوزگەرتىش (يوتكەش) توۋەندىكى ئۇسۇللار بىلەن ئېلىپ بېرىلىدۇ:

ئوخشاش بىر ئاھاڭنىڭ ئورنىنى يوتكەش: ئوخشاش بىر ئاھاڭ تۇرلۇك ئېگىزلىكتە پەيدا بولۇدۇ (5 ياكى 4#تاۋۇش ژۇقۇرى ياكى توۋەن).



ـــ سىگاھنىڭ سەلىقسى.

ئالدىنقى بەش كىچىك بوغۇمنىڭ ئاھىڭى توۋەنكى بەشلىك («5») ئاھاڭ بولۇپ بەلگۇسى بار جايىدىن باشلاپ 4 دىن كېيىن ژۇقۇرى بەشلىك («5») ئاھاڭغا ئوزگۇرۇدۇ.



ـــ راكنىڭ 4ـ داستانى

بۇ مىسالدىكى نەغمە ئوتكەن مىسالدىكى نەغمىگە قارىغاندا كوپرەك ئوزگۇرۇدۇ. باشتىكى تورت ئۇشـشاق بوغۇم ژۇقۇرى بەشـلىك «2» ئاھاڭ بولۇپ، 5ـ8 كىچىك بوغۇملاردىكى ئىككىنچى جۇملىنىڭ ئاخىرىدىن باشلاپ توۋەنكى بەشلىك «2» ئاھاڭغا يوتكۇلۇدۇ؛ 9 ـــ 10 بوغۇمدىكى پاۋزا ئورۇن ئالماشقاندىن كېيىنكى «2» نىڭ ئاھـ

گىنى مۇقىملاشتۇرۇدۇ. تۆۋەنكى پېرىودتىكى ئۈچىنچى جۈملە ئىككىنچى جۈملىدە يەنە تەكرارلىنىدۇ؛ تۆرتىنچى جۈملە ۋاختىلىق 6♭غا بىۋاستە قايتىپ كەلمەي، 6♮، 7♮ نىڭ ئارقىسىدىنلا ئەسلى ئورنىغا قايتىدۇ. ئەڭ ئاخىرىدىكى پاۋزا «ئەسلى ئورۇن-دىكى «2» نىڭ ئاھاڭىنى مۇقىملاشتۇرۇدۇ.

راكنىڭ 1 ـ داستانىدا باشتىن ئاياق ژۇقۇرى تۆۋەن بەشلىك «2» ئاھاڭ داۋاملىق ئالمىشىپ تۇرۇدۇ ۋە ئەڭ ئاخىرىدا تۆۋەن بەشلىك «2» ئاھاڭدا ئاياغلىشىدۇ. بۇنىڭ ئاھاڭ ئۆزگەرتىش ئۇسۇلى ژۇقۇرىدىكى ئىككى خىلغىمۇ ئوخشىمايدۇ. ئالدىدىكى ئىككى پېرىودقا جۈملىنىڭ ئايىغىدىكى 7♭ بىلەن 7♮ ئاھاڭ ئۆزگەرتىشتىكى بۇرۇلۇش نۇقتىسى قىلىنىدۇ.

ئاساسىي تاۋۇشىنىڭ ئورنى ئۆزگەرمەي ئاھاڭى ئۆزگۆرۈدۇ: نەغمىنىڭ تونال-لىغى ئىچىدىكى ئايرىم تاۋۇشلارنىڭ ( 4# ياكى 7♭ ) ئېگىزلىگىنى ئۆزگەرتىش بىلەن ئۆزگەرتىلىدۇ. ئەمما ئالدى ۋە كەينىدىكى ئاھاڭدىكى ئاساسىي تاۋۇشنىڭ ئېگىزلىگى ئۆزگەرمەيدۇ.



— راكنىڭ 3 ـ داستانى

بۇ مىسالدا ئالدىنقى قىسىم «2» ئاھاڭلىق بولۇپ، 25 ـ بوغۇمدىن باشلاپ 4تىن 4# گە ئۆزگۆرۈپ ئاساسىي تاۋۇش ئوخشاش بولغان «5» ئاھاڭغا ( 5 كېيىنكى ئاھاڭ=

2 ئالدىنقى ئاھاڭ) ئوتۇدۇ. 41 ـ بوغۇمدىكى ♮4 توغرىدىن ـ توغرى ئەسلى ئاھاڭغا قايتىدۇ.



ـــ راكنىڭ 2 ـ داستانى

1 ـــ 12 ـ كىچىك بوغۇملار «2» ئاھاڭلىق (2 كېيىنكى ئاھاڭ=5 ئالدىنقى ئاھاڭ)، كېيىنكى پېرىودتىكى ♮7 ئاساسىي تاۋۇشى ئوخشاش بولغان «5» ئاھاڭغا ئوزگورۇپ كېتىدۇ. بۇ ئوزگورۇشتە ئايلانما ئۇسۇل قوللىنىلغان، 15، 16 ـ ئىككى كىچىك بوغۇمدىكى b3 ئاھاڭ غەمكىن بولۇپ، ئارقىسىدىنلا كەلگەن ♮7 ♮3 لىك يېڭى ئاھاڭنىڭ تونالىلىغى تېخىمۇ ئوچۇق بولىدۇ.

تاۋۇشلىرىنىڭ ئىگىزلىكى ئوخشاش بولغان ئاھاڭ ئوزگورۇشى: ئەسلىدىكى نەغمىنىڭ ئاھاڭىدىكى تاۋۇشنىڭ ئېگىزلىكى ئوزگەرمەيدۇ. ئەمما ئاساسىي ۋە تەۋە تاۋۇشلارنىڭ ئورنى ئوزگورىدۇ ۋە بىۋاستە يەنە بىر يېڭى ئاھاڭغا يوتكىلىدۇ. بۇ خىل ئۇسۇل كوپۇنچە نەغمە بىلەن نەغمىنىڭ ئوتتۇرىسىدا قوللىنىلىدۇ.

مەسىلەن: پەنجىگاھنىڭ 1 ـ ۋە 2 ـ مەشرەپلىرىنىڭ ئوتتۇرىسىدا ئالدىنقىسى «1» ئاھاڭلىق بولۇپ، ئاساسىي تاۋۇشى C گە يېتىپ بارىدۇ، كېيىنكىسى بولسا «2» ئاھاڭلىق بولۇپ، ئاساسىي تاۋۇشى D گە يېتىدۇ. تاۋۇشلىرىنىڭ ئېگىزلىكى ئوخشاش بولغان ئاھاڭ ئوزگورۇشى ئۇسۇل نەغمىسىدىكى پېرىود بىلەن پېرىود ئوتتۇرىسىدا ئىشلىتىلگەن ئەھۋاللارمۇ كوپ ئۇچرايدۇ. مىسال:





— چەبىياتنىڭ چوڭ سەلقىسى

ئالدىنقى قىسمى «2» ئاھاڭلىق بولۇپ، ئاساسىي تاۋۇشى D گە يېتىدۇ.* بەلگۈسى قويۇلغان جايدىن باشلاپ نەغمىنىڭ ئاھڭى «3» كە ئۆزگۆرۈپ ئاساسىي تاۋۇش E بولىدۇ.

ئاھاڭنىڭ بۇ خىل ئۆزگىرىشى ئاھاڭدىكى «تاۋۇش ئورنىنىڭ ئالمىشىشى»غا ئوخشمايدۇ. رىۋاجلىنىۋاتقان «ئاھاڭنىڭ ئورۇن ئالمىشىشى»دا مېلودىيە ئادەتتە ژۇقۇرى رېگىستىردا (g→g²) ھەركەتلىنىدۇ. جۈملە ئاھىڭى ئۈچلىك ياكى بەشلىك تاۋۇشىدا ئاياغلىشىدۇ. بەزىدە ئاساسىي تاۋۇش «يوقاپ كېتىدۇ» ۋە مۇزىكا تۇراقسىز ۋە ئاھاڭدىن چىقىپ كېتىدىغاندەك بولۇپ قالىدۇ، ئەمما ئۇ يەنە ئەسلى ئاھاڭدىن ئايرىلمايدۇ. ئەڭ ئاخىرىدا يەنە ئۆز ئەكسىگە قايتىپ كېلىپ، ئاھاڭنىڭ ئاساسىي تاۋۇشى قايتىدىن پەيدا بولۇپ تونالىقى مۇقىملىشىدۇ.

ئاھاڭنىڭ يەنە بىر خىل ئۆزگۆرىشىدە ئالدىنقى ئاھاڭ بىلەن كېيىنكى ئاھاڭنىڭ ئالاقىسى ئاساسىي ئاھاڭ بىلەن تەۋە ئاھاڭنىڭ مۇناسىۋىتى ئەمەس. شۇنىڭدەك ئاساسىي تاۋۇشلارنىڭ مۇناسىۋىتىمۇ ئەمەس؛ ئۇنىڭ ئالدىنقى ئاھاڭ بىلەن بولغان مۇناسىۋىتى خېلى ژىراق بولىدۇ. بۇ خىل «ئۆزگۆرۈش» تە تونالىقنىڭ ئۆزگۆرىشى ناھايىتى روشەن بولىدۇ. مەسىلەن:





ئالدىنقى ئاھاڭ «1» لىك بولۇپ* بەلگۈسى قويۇلغان جايىدىن «3» (يېڭى ئاھاڭ 5=6 ئەسلى ئاھاڭ) لىككە ئۆزگۈرۈشكە باشلاپ، ئەڭ ئاخىرىدا 7♮ دە ئۆز ئەكسىگە قايتىدۇ. ئاھاڭنى پىرىود ياكى جۈملىنىڭ ئالدى ۋە كەينىدىكى ساز بوغۇملىرىنى ۋاختىلىق ماسلاشقان ھالدا ئالماشتۇرۇشمۇ نەغمىنىڭ تونالىغىنى ئارتتۇرۇدۇ.

مەسىلەن:



— راكىنىڭ تەزىسى

ئالدىنقى جۈملە بىلەن كېيىنكى جۈملە ژۇقۇرى تۇۋەن بىر كۋارتادا ئورۇن يوتكەپ ئالدى كەينىگە ماسلاشقان ھالدا سېلىشتۇرۇش بىلەن نەغمە ناھايىتى باي ئۆزگۈرۈدۇ. بۇنداق قىلىغاندا نەغمە مەزمۇنەن تېخىمۇ بېيىش بىلەن بىللە مېلودىيەمۇ ناھايىتى گوزەل ۋە سىلىق بولۇدۇ.



— راكىنىڭ 3-داستانى

ئالدىنقى جۈملە بىلەن كېيىنكى جۈملە باراۋەر ژۇرگەن ھالدا ئۆز ئارا ماسلىشىدۇ ۋە ھەر بىر جۈملىدە 4* بىلەن 4♮ ئالمىشىپ ئوتتۇرىغا چىقىپ، نەغمىنى تېخىمۇ بېيىتىدۇ.

كوپ ئاھاڭلىق نەغمىلەرنىڭ تۇرغۇنلىرىدا، ئاھاڭ ئۆزگەرتىشنىڭ بىر نەچچە خىل ئۇسۇللىرى بىللە ئىشلىتىلىدۇ؛ نەغمىنىڭ ئاھىڭى ھەر خىل ئالمىشىپ، ئۆزگۈرۈپ تۇرۇدۇ.

مۇقامنىڭ مۇزىكىسىدا ئاھاڭلارنىڭ ئوتتۇرىسىدىكى ئالاقە ناھايىتى كوپ ئۆزگۈرۈپ تۇرۇدۇ. ئاھاڭنى ئۆزگەرتىش ئۇسۇلىمۇ خىلمۇ-خىل بولۇدۇ. بەزىلىرىدە

«ئۇزۇل ـ كېسىل» بولسا، يەنە بەزىلىرىدە «ئەگىپ ئايلانغان»، «بىر ـ بىرىگە ماسلاشقان» هالدا ئۇزگۇرۇدۇ. يەنە شۇنداق بىر ئورتاق خۇسۇسىيەت باركى، مەيلى ئاهاڭ قانداق ئۇزگەرسۇن، ئۇنىڭ تونالىتىدىكى تەبىئىلىك زادى يوقالمايدۇ؛ ئاهاڭى ناهايىتى تەبىئي بولۇپ ئىنسانغا زادى بىر خىل غەيرىي تەبىئي تۇيغۇ بەرمەيدۇ.

مانا بۇلارنىڭ هەممىسى مىللىي مۇزىكىدىكى ئاهاڭ، ئاهاڭنى ئۇزگەرتىش ئۇسۇللىرى، ژانىرنىڭ تۇزۇلىشى، ۋاسىتىسىيە ئۇسۇللىرىدىن ئىجادىي پايدىلىنىش بىزنىڭ يېڭى ئىجادىيەتلىرىمىزنى بېيىتىش ئۇچۇن قانچىلىك كەڭ ئىمكانىيەتلەر ئېچىپ بېرىدىغانلىغىنى تولۇق كورسۇتۇدۇ.

تاكت: «ئون ئىككى مۇقام» دىكى نەغمىلەردە مۇزىكىدىكى كۇچلۇك ـ ئاجىزلىق قائىدىسى بىلەن داپنىڭ چېلىنىشىغا قاراپ بولگەندە جەمئى 16 خىل تاكت تۇرى بار.

| | تاكتى | نەغمىنىڭ ئىسمى | داپنىڭ رىتمى ۋە كۇچلۇك ـ ئاجىزلىغى |
|---|---|---|---|
| ئوتتۇرا تېز | $\frac{2}{4}$ | پەشرۇ، مەشرەپ | |
| ئوتتۇرا تېز | $\frac{2}{4}$ | 1 ـ داستان | |
| تېز | $\frac{2}{4}$ | مەشرەپ | |
| تېز | $\frac{2}{4}$ | سەنەم | |
| ئاستا | $\frac{3}{4}$ | تەزە | |
| ئوتتۇرا تېز | $\frac{3}{4}$ | 3 ـ داستان | |
| تېز | $\frac{3}{8}$ | تەكت | |
| ئوتتۇرا ئاستا | $\frac{4}{4}$ | كىچىك سەلىقە، سەلىقە | |
| ئوتتۇرا تېز | $\frac{4}{4}$ | جۇلا | |
| ئوتتۇرا تېز | $\frac{5}{4}$ | نۇسخە | |
| ئوتتۇرا تېز | $\frac{5}{4}$ | مۇستەزات | |
| تېز | $\frac{5}{8}$ | چوڭ سەلىقە | |

$\frac{2}{4}\frac{3}{4}$ 1 ـ داستان

( $\frac{2}{4}\frac{3}{4}$ قايىدىسىز هالدا
ئوتۇشۇپ قايتىلىنىدۇ)

$\frac{6}{8}$ 4 ـ داستان

2 ـ داستان ، 1 ـ مەشرەپ

($\frac{7}{8}$لىق نەغمىلەر ھەقىقىي ئورۇن‍ـ
دالغاندارىتمىنىڭ نىتىجىسى
$3\frac{1}{2}$تاكتلىق بولۇش لازىم)

ئەركىن رىتىم مۇقامنىڭ باشلىنىشى

(بەلگىلەرگە ئىزاھات: v كۈچلۈك، ـ كۈچسىز، ‹ ئوتتۇرىچە كۈچلۈك) .

ئادەتتە كوپ ئۇچرايدىغان تاكتلارنى بۇ يەردە بىر ـ بىرلەپ تونۇشتۇرۇپ ئولتۇرمايمىز. شۇنداقتىمۇ مۇزىكىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرىنى چۈشۈنۈش ئۈچۈن بۇلاردىن بىر نەچچىسىنى چۈشەندۈرۈپ ئوتۇش زورۇر.

ھەربىر مۇقامنىڭ كىرىش قىسمى بولغان مۇقامنىڭ باشلىنىشى رۇباتو شەكلىدە بولۇپ، ئۇ، رىتىم جەھەتتە ئەركىنرەك، ئوزگۈرۈشى مۇرەككەپ، جۈملىلىرى ئۇزۇن ـ قىسقا بولىدۇ. كۈچلۈك ـ ئاجىزلىقى ئادەتتىكى نەغمىلەردەك دەۋرلىك بولمايدۇ. بۇ خىل تاكتلىق مۇزىكا خىلمۇ ـ خىل مۇرەككەپ ئىدىيىۋىي تۇيغۇلارنى ئىپادىلەيدۇ.

ئاستا $\frac{3}{4}$ بىلەن چېلىنىدىغان تەزە بىلەن $\frac{4}{4}$ لىك كىچىك سەلىقىنىڭ تۈزۈلۈشى مۇنتىزىم بولمىغاندەك، ۋەقەلىك غەزەل شەكلىدە ئورۇنلىنالىغانلىقتىن ئاھاڭنىڭ كۈچلۈك ـ ئاجىزلىق قايىدىسى ئادەتتىكى مۇزىكىلارنىكىدەك روشەن بولمايدۇ.

مەسىلەن:



ـــ مۇشاۋرەكنىڭ تەزىسى



ـــ چارىگاھنىڭ كىچىك سەلىقىسى

مەرغۇل، بولۇپمۇ داستاننىڭ مەرغۇلى ئۇسۇل مۇزىكىسىنىڭ رىتىمىك خۇسۇسىيىتىگە ئىگە. ئادەتتە ئۇنىڭ رىتىمىدىكى كۈچلۈك - ئاجىزلىق قائىدىسى خېلى روشەن بولۇدۇ.




مۇشاۋىرەك پەشرۇسىنىڭ مەرغۇلى —

$\frac{2}{4}$ لىك سەنەم ئادەتتىكى 2 تاكتلىق مۇزىكىلاردىكى كۈچلۈك - ئاجىزلىق قائىدىسىغا ئوخشىمايدۇ. مەسىلەن:



چەبىياتنىڭ سەنمى —

مۇشاۋىرەكنىڭ سەنمى —



— ئۇزالنىڭ سەنمى

بۇنىڭ سەكرەپ ئىلگىرلەيدىغان قىسقا رىتمى ئىككىنچى

تاكتىنىڭ كېيىنكى يېرىمىنىڭ تېخىمۇ كۈچلۈك بولۇشىغا سەۋەپ بولۇدۇ.

$\frac{7}{8}$ تاكتلىق داستان بىلەن مەشرەپنى كىچىك بوغۇملىرىدىكى تاكتىنىڭ قىممىتىگە قاراپ بولگەندە $\frac{7}{8}$ بولسىمۇ، ئەمەلىيەتتە $\frac{4}{8}+\frac{3}{8}$ لىق ئارىلاش تاكت بولۇپ . تاكتلىق قىلىپ ئورۇندىلىدۇ.

مەسىلەن:



— راكىنىڭ 2 ـ داستانى



— راكىنىڭ 1 ـ مەشرىپى

بۇنىڭ كۈچلۈك ـ ئاجىزلىق قايىدىسى كىچىك بوغۇمدىكى ئەڭ ئاخىرقى بىر ئۇرغۇ ئالدىنقى ئۇرغۇدىن كۈچلۈكرەك. بۇخىل مۇزىكا قېدىمقى ساما ئۇسۇلىدىن كېلىپ چىققان بولۇپ، رىتمىك نېتىجىسى سالماغلىق ۋە كۈچلۈك بولۇدۇ.

## ئورۇنداش ئۇسۇلى، شەكلى ۋە تەڭكەش قىلىنىدىغان مۇزىكا ئەسۋاپلىرى

«ئون ئىككى مۇقام»، خەلق ناخشىلىرىدەك ئېيتىلمايدۇ. ئادەتتىكى ئوقۇپ ئېيتىلىدىغان غەزەللەرگە قارىغاندا ئاھاڭلىغراق بولۇدۇ ۋە ھېكايە ئېيتقاندەك ئېيتىلىدۇ، تۆردى ئاخۇنىنىڭ بۇنى ئورۇنداش ئۇسۇلى بىر ئاز قېدىمقىراق بولۇپ، ناخشىنى ئورۇندىشى تەبىي، سادده ۋە ھېسسىيات بىلەن تولىغان، ئۇنىڭ ئاۋازىدىن ئادەم ئاجايىپ بىرخىل تۇيغۇ ۋە كۈچ ھېس قىلىدۇ.

خەلق ئىچىدە «ئون ئىككى مۇقام» نى ئېيتىشتا قانداقلا جايدا بولسۇن ئالدى بىلەن نەغمىچىلەر تورگە چىقىپ ئولتۇرۇدۇ. ئاڭلىغۇچىلار بۇلارنىڭ چۆرىسىدە ئايلىنىپ ئولتۇرۇدۇ ياكى ئۆرە تۇرۇدۇ. ئاندىن توردە ئولتۇرغان نەغمىچىلەرنىڭ ئىچىدىن چوڭراق ياشتىكى بىرى «مۇقامنىڭ باشلىنىشى»نى باشلاپ بېرىدۇ، ئۇنى تۈگەتكەندىن كېيىن، قالغانلار رەسمىي غەزەلنى باشلايدۇ ياكى ئۇسۇلغا چۈشۈدۇ.

ئادەتتىكى توي ـ تۆكۈنلەردە كۆپىنچە يالغۇز داستان بىلەن چوڭ نەغمىلەر ئېيتىلىدۇ. خەلق ئىچىدە ھېيت ـ ئايەم كۈنلىرى چوڭ نەغمە بىلەن مەشرەپلەر ئېيتىلىدۇ. پېشقەدەم نەغمىچىلەرنىڭ ئېيتىشىچە چەبىيات، ئۇششاق، مۇشاۋىرەك، پەنجىگاھنىڭ ئاھاڭى شوخ ۋە تېتىك بولغانلىقتىن ئۇنى ياش ئەر ۋە ئاياللار ياخشى كۆرۈدۇ. ناۋا، راك نەغمىلىرى ئېغىر بېسىق ۋە مۇڭلۇق بولغانلىقتىن ياشقا چوڭراق كىشىلەرگە كۆپرەك ياقىدۇ.

«مۇقام» كۆپىنچە ساتار، تەمبۇر، دۇتار، راۋاپ، غىجەك، چاڭ، داپ، ساپايى بىلەن تەڭكەش قىلىپ ئېيتىلىدۇ. كوللېكتىۋ ھالدا ئورۇندىغاندا كۆپىنچە قانداق چالغۇ ئەسۋابى بولسا بولىۋېرىدۇ. بۇ ھەقتە ئېنىق بىر بەلگىلىمە يوق. جەنۇبىي شىنجاڭدا مۇقامنى ئېيتىدىغان كەسپىي نەغمىچىلەر كۆپىنچە ئىككىدىن بولۇپ، بىرسى ساتار بىلەن باشلاپ بېرىدۇ، يەنە بىرى داپ بىلەن قوشۇلىدۇ.

خوتەندە «مۇقام» قەدىمقى مۇزىكا ئەسۋاپلىرىدىن بولغان قالۇن ۋە قومۇز دەپ ئاتىلىدىغان بىرخىل نەي بىلەن تەڭكەش قىلىنىدۇ.

مۇقامنى ئوقۇغاندا تەڭكەش قىلىنىدىغان بىرنەچچە خىل مۇھىم چالغۇ ئەسۋابىنى تۆۋەندىكىچە تونۇشتۇرۇپ ئۆتىمىز.

قالۇن — ئۇيغۇرلارنىڭ ئەڭ قەدىمقى چالغۇ ئەسۋاپلىرىدىن بىرى بولۇپ، رىۋايەتلەرگە قارىغاندا ھازىرقى چاڭ مانا شۇنىڭدىن كېلىپ چىققان. قالۇن ھازىرقى كۈندە خەلق ئىچىدە ئانچە كۆپ ئۇچرىمايدىغان بولۇپ قالغان. قالۇن چالغۇ ئەسۋاپلىرىنىڭ ئىچىدە باشلاپ بېرىدىغان ئەسۋاپ تۈرىگە كىرىدۇ. مۇقامنى ئېيتقاندا قالۇننىڭ ئورنى باشقا چالغۇ ئەسۋاپلىرىنىڭ ئوتتۇرا قىسمىدا، توردەرەك بولىدۇ.

قالۇن چالغاندا «چوكا» (بامبۇك ياكى ياغاچتىن ياسىلىدۇ) نى ئوڭ قولنىڭ ئالقىنىدا قويۇپ، چوڭ، كۆرسەتكۈچ ۋە ئوتتۇرا بارماقلار بىلەن ئۇنىڭ سېپىدىن تۇتۇپ چالىدۇ. چوكىنىڭ ئۇچى بىر ئاز چىقىپ تۇرۇدۇ. ئۇرغاندا بىلەكنى بوش قويۇپ تۇتۇپ سىرتتىن ئىچىگە قاراپ ئۇرۇدۇ. سول قولنىڭ كۆرسەتكۈچ ۋە ئوتتۇرا بارماقلىرى بىلەن تېمىر (زەخمەك) نىڭ ساپ تەرىپىنىڭ تۆۋەن قىسمىنى قىسىپ تۇرۇپ، «سىيرىلدۇرۇپ» «چېكىپ» ۋە «تىترىتىپ» ئوڭ قولغا ماسلاشتۇرۇپ چېلىنىدۇ. ئۆزگۈرىدىغان ياكى ئارتتۇرىلىدىغان ئىنتېرۋاللىق مېلودىيىلەرنى چالغاندا سول قول تار بويىچە ئاۋازنى يۆتكەيدۇ. قالۇننىڭ 16 تال پولات تارى بولۇپ، ئىككى خىل تەڭشەش ئۇسۇلى بار.

c2 a1 f1 d1 b♭ g e♭ c — b♭1 g1 e♭1 c1 a f d B♭

چارىگاھقا تەڭشەش ئۇسۇلى

c2 a♭1 f1 d1 b♭ g e♭ c — b♭1 g1 e♭1 c1 a♭ f d B♭

قالغان 11 مۇقامغا تەڭشەش ئۇسۇلى .

ساتار ــ بۇمۇ قېدىمقى چالغۇئەسۋاپلىرىدىن بىرى بولۇپ، ئاۋازى ناھايىتى سىلىق (يۇمشاق) ۋە بىرئاز بوغۇق چىقىدۇ، ئادەمنىڭ ئۇنىگە يېقىن كېلىدۇ. چالغاندا ئوڭ قول بىلەن كامالىگىنى (كامالچىنى) تۇتۇپ ئاساسىي تارغا سۈركەيدۇ. سول قولنىڭ كورسەتكۈچ ۋە ئوتتۇرا بارمىغىلا تارنى باسىدۇ. زۆرۈرى سەكرەپ شۇ ھامان قايتىپ كېلىدىغان ئىنتېرۋاللىق نەغمىلەرنى چالغاندىلا تورت بارماق بىللە ئىشلىتىلىدۇ.

ساتاردا ئاساسىي چېلىنىدىغان تار بىر تاللا بولۇپ، قالغانلىرىنىڭ ھەممىسى (ئالتە تال) رېزونانس (ئەكس سادا) تارلار بولۇدۇ، بۇنداق تارلار بەزىدە 13 تال بولۇشى مۇمكىن.

ساتارنىڭ رېزونانس تارلىرى ئۇنىڭ ئاۋازىنى تولۇقلايدۇ، ئەمىلىيەتتە ئۇ ناخىشنى ئورۇنداشتا بىرەر ھەل قىلغۇچ رول ئوينىمايدۇ . ئەگەر ساتارنىڭ تەڭشەلگەن ئاۋازى ئېيتىدىغان نەغمىنىڭ ئاھىڭىغا ئوخشاش بولسا، توغرى تەڭشەلگەن بولۇدۇ، ئەكسىچە بولغاندا توغرى تەڭشەلگەن بولمايدۇ .

ھەر بىر مۇقامدا بىر نەچچە خىل نەغمە بولغانلىقتىن ھەربىر تەڭشىگەندە بۇ نەغمىلەرنىڭ بىرقىسمىغا ياكى كوپ قىسمىغا ياكى نەغمىلەرنىڭ ئىچىدىكى ئاھاڭلارنىڭ بىر قىسمىغا توغرى كېلىشى مۇمكىن. ھەممە نەغمىلەرگە باشتىن ئاياق توغرى كېلىدۇ، دېيىشكە بولمايدۇ .

ھەممە نەغمىلەرنىڭ تەڭشەش ئۇسۇلى بىردەك بولمايدۇ. تۆۋەندە بۇلاردىن بىر نەچچە خىلىنى كورسىتىپ ئوتىمىز :

تۆردى ئاخۇننىڭ ئىككى خىل تەڭشەش ئۇسۇلى (13 تارلىق ساتار)



ئالدىنقى 6 مۇقامغا تەڭشىگەندە.



كېيىنكى 6 مۇقامغا تەڭشىگەندە.

قەشقەرلىق خۇدابەردى ئاخۇننىڭ تورت خىل تەڭشەش ئۇسۇلى (10 تارلىق ساتار)

رېزونانس تارلار — چېلىنىدىغان تار

bl al f? el dl b a f? e d

راك، چەبىيات، ئەجەم، ئوزالغا تەڭشىگەندە.

ئوششاق، ناۋا، چارىگاھ، سىگاھ، باياتقا تەڭشىگەندە.

مۇشاۋىرەك، پەنجىگاھقا تەڭشىگەندە.

ئىراققا تەڭشىگەندە.

يەركەنلىك مۇسا ئاخۇننىڭ 5 خىل تەڭشەش ئۇسۇلى (13 تارلىق ساتار)

ريزونانس تارلار — چېلىنىدىغان تار

d2 c2 bl gl fl dl cl b g f d c B

ناۋاغا تەڭشىگەندە.

ريزونانس تارلار — چېلىنىدىغان تار

a2 c2 bl gl el dl cl b g e d c B

ئوششاققا تەڭشىگەندە.

ريزونانس تارلار — چېلىنىدىغان تار

d2 c2 al gl el dl cl a g e d c B

راك، چەبىياتقا تەڭشىگەندە.

ريزونانس تارلار — چېلىنىدىغان تار

d2 c2 bl gl fl dl cl bb g f d c B

ئوزالغا تەڭشىگەندە.

ريزونانس تارلار — چېلىنىدىغان تار

d2 c2 al gl fl dl cl a g f d c B

مۇشاۋىرەك، پەنجىگاھقا تەڭشىگەندە.

داپ ــ مۇقامغا چالغاندا داپسىز بولمايدۇ. داپ سۈرئەت ۋە رىتىمنى تەڭشەيدۇ، شۇنىڭدەك ئورۇندىغۇچىلارنىڭ روھىنى كوتۈرۈدۇ.

داپنى چېلىش ئۇسۇلى. داپ سول قولنىڭ چوڭ بارمىقى بىلەن ئىككىنچى بارماق-نىڭ ئارىلىقىغا قويۇلۇدۇ. ئىككىنچى بارماق داپنى تىرەپ تۇرۇدۇ. ئوڭ قولنىڭ باش بارمىقى بىلەن داپنى يۆلەپ تۇرۇپ، قالغان تورت بارماق بىلەن ئۇرۇلۇدۇ.

داپنى چېلىش ئۇسۇلى ۋە چېلىنىدىغان ئورۇن تۆۋەندىكىچە:



①داپنىڭ ئوتتۇرىسى؛ ②داپنىڭ ئوتتۇرىسىنىڭ ئوڭ تەرىپى؛ ③داپنىڭ ئوڭ تەرىپى؛ ④داپنىڭ ئوتتۇرىسىنىڭ سول تەرىپى؛ ⑤داپنىڭ سول تەرىپى.

بۇ بەلگە ئوڭ قولنىڭ ئىككىنچى ياكى تۆرتىنچى بارمىقى بىلەن داپنىڭ ئوڭ تەرىپىنى چالغاندا چىقىدىغان «بو» ئاۋازىنى كۆرسىتىدۇ.

بۇ بەلگە ئوڭ قولنىڭ ئىككىنچى بارمىقىنى ئۈچىنچى بارماقنىڭ ئۈستىگە قويۇپ ئاندىن پۈتۈن كۈچ بىلەن داپنىڭ ئوڭ تەرىپىنى ئۇرغاندا چىقىدىغان «با» ئاۋازىنى كۆرسىتىدۇ. «با» ئاۋازى «بو» ئاۋازىغا قارىغاندا جاراڭلىق ۋە ئۈنلۈك چىقىدۇ.

بۇ بەلگە ئوڭ قولنىڭ 2ـ3ـ4ـ ۋە 5ـ بارماقلىرى بىلەن تەڭ داپ ئوتتۇرىسىنىڭ ئوڭ تەرىپىنى چالغاندا چىقىدىغان «دۇڭ» ئاۋازىنى كۆرسىتىدۇ.

بۇ بەلگە سول قولنىڭ 2ـ3ـ4ـ ۋە 5ـ بارمىقى بىلەن تەڭ داپ ئوتتۇرىسىنىڭ سول تەرىپىنى تېز ئۇرغاندا چىقىدىغان «پو» ئاۋازىنى كۆرسىتىدۇ. بۇ ئاۋاز جاراڭلىق ۋە ئۈنلۈك چىقىدۇ.

بۇ بەلگە سول قولنىڭ 2ـ ياكى 3ـ بارمىقى بىلەن داپنىڭ سول تەرىپىنى چالغاندا چىقىدىغان «دا» ئاۋازىنى كۆرسىتىدۇ.

يۇقىرىدا مۇقامنىڭ مۇھىم خۇسۇسىيەتلىرى ۋە بەزى مۇناسىۋەتلىك ئەھۋاللىرىنى قىسقىچە تونۇشتۇردۇق.

بۇ ھەقتە ئېيتىلىدىغان مەلۇماتلار ئاز بولغانلىقتىن مۇزىكا جەھەتتىن دېگەندەك ئەتراپلىق ۋە تەپسىلىي تەھلىل ۋە تەتقىقات يۈرگۈزەلمىدۇق، شۇڭلاشقا بۇ چۈشەندۈرۈشنى دېگەندەك تولۇق بولدى دېيىشكىمۇ بولمايدۇ. بۇ چۈشەندۈرۈشنىڭ مەقسىدى مىللىي مۇزىكىنى تەكشۈرۈدىغان ۋە ئۆزگەرتىپ يېڭى ئەسەرلەر ياراتماقچى بولغان يولداشلارنىڭ ئالدىغا مۇقام ھەققىدە بەزى باشلانغۇچ ئەھۋاللارنى قويۇشتىنلا ئىبارەت.

«ئون ئىككى مۇقام» نىڭ كېلىپ چىقىشى، تەرەققىيات تارىخى ۋە مۇزىكىلىق شەكلى بىلەن مەزمۇنىنىڭ ئىپادىلىنىشىدىكى خۇسۇسىيەتلەر ھەققىدە مۇزىكا بىلەن شۇغۇللانغۇچى يولداشلار بۇ مىللىي مىراسنى قولغا ئېلىش بىلەن ماسلاشقان ھالدا ھەر تەرەپلىمە ۋە چوڭقۇر تەكشۈرۈشلەرنى ئېلىپ بېرىشلىرى كېرەك.

